## Yaliyomo

Sura 3



Sura 4

Shaykh al-Mujaddid Muhammad ibn ‘Abdil-Wahhab anasema:

Enyi ndugu zangu! Allah Allah! Shikamaneni na msingi wa din yenu; mwanzo wake, mwisho wake, kiini chake, na kichwa chake: Shahadah ya kwamba laa ilaaha illaa Allaah. Jifunzeni maana yake, Ipendeni, wapendeni watu wake, na wafanyeni ni ndugu zenu, hata kama wako mbali. Wakufuruni tawaghit, wapingeni na wachukieni, na yeyote awapendaye, au kuwanusuru (kuwalinda), au hawafanyii takfir (hawakufurishi), au wanasema kuwa wao hawahusiki na chochote juu yao, au kwamba “Allah hajaniwajibishia jambo juu yao.” Hakika, mwenye kusema hivi amemzulia uongo Allah. Hakika, Allah amewajibisha kuwakufuru wao na kujitenga (kuwa mbali) nao, japo watakuwa ni ndugu / jamaa zako na ni watoto wako. Hivyo Allah Allah! Kuweni madhubuti juu ya hilo ili kwamba huenda mkakutana na Rabb wenu hali hamkumshirikisha Yeye na chochote. Ee Allah, tufishe sisi tukiwa Muslimin na tuweke pamoja na Walio Wema. (Majmu’ Rasail at-Tawhid wal-Iman, Juz. 1, uk. 368)

## Tanbihi ya Mhariri.

Hakika, Himd zote ni za Allah. Tunamshukuru, tunamwomba msaada na tunamwomba msamaha. Tunajikinga na Allah kutokana na Shari ya nafsi zetu na shari ya vitendo vyetu. Mwenye kuongozwa na Allah, hakuna wa kumpoteza. Na mwenye kupotezwa na Allah, hakuna wa kumwongoza. Nashuhudia kuwa hakuna wa kuabudiwa kwa Haqq ila Allah, pekee, bila mshirika. Na nashuhudia kuwa Muhammad ni Mja wake na ni Mjumbe wake. Salah na Salam za Allah ziwe juu yake, familia yake, Maswahabah zake na wale wote wenye kumfuata yeye kwa Ikhlasw.

Ammaa Ba'd…

Haifichiki kwa Muislam yeyote mashambulizi endelevu kutoka kwa maadui wa Allah yanayoilenga ‘aqidah safi ya  Uislam ili kupanda malumbano na farqah (utengano). Na kwa nini wasifanye hivyo? Kwani ilikuwa ni ‘aqidah safi na kushikamana na jama‘ah ndiyo sababu ya Allah kuteremsha Nusrah yake na msaada wake juu ya Dawlah changa ya Kiislam huko Madinah zaidi ya miaka 1,400 ilopita, akaifanya ikaenea katika pande za Ulaya, ikaziangusha dola dhalimu za Roma na Fursi.

Wakati maadui wa Allah walitumia mabilioni (ya fedha) wazi-wazi ili kuiharibu ‘aqidah mchana kweupe [1],

1 Kuna mifano mbalimbali na ushahidi wa maadishi kuthibitisha hili, lakini hapa si mahala pake pa kuihudhurisha.

adui alojificha aliyeshawishiwa na Shaytan alipanga kuisambaratisha jama‘ah chini ya vazi la kiza ili kueneza ufisadi ndani yake. Na pindi Dawlah ya Kiislam ilipopata msaada huo - ulotangulia kutajwa - kutoka kwa Allah (‘azza wa jall) - kutokana na kushikamana na ‘aqidah isiyotetereka na wito wa kusimamisha jama‘ah - na ikachukua eneo kubwa la Iraq na Sham katika kipindi kifupi cha miezi mitatu [2], kundi fulani moja likaona nafasi ya kudhihirisha shari yake ilofichika.

Kikundi cha Khawarij au watu, maarufu au kilichojulikana sana kama Hazimiyyah, hapo kikaanza kueneza sumu yake chini ya kivuli na mwavuli wa Dawlah ya Kiislam. Ili kuinusuru jama‘ah na kuzuia kuenea kwa maradhi haya, Wanachuoni na Tullabul-'Ilm wa Dawlah ya Kiislam wakaona haja ya kubainisha upotoshaji wa wale ambao aidha kwa ujinga au kwa makusudi walifuata nyendo za Khawarij. Ilianza kama midahalo na ufafanuzi (maelezo) - ambapo wengi walirejea katika Haqq, wa AlhamduliLlaah - ikageuka kuwa ni jela na mauaji.

2 Na ambapo muungano wa Makuffar, ukiongozwa na “Taifa lenye nguvu zaidi katika historia,” umechukua zaidi ya miaka 4 kutawala, na bado hawajaweza kufanikiwa kiukamilifu. Tafakari, akhi fillah, juu ya jambo hili.

Mambo yaliendelea hivi mpaka Dawlah ya Kiislam ilipolazimika kutoa barua kadhaa kubainisha manhaj yake; Ilihitimisha kwa toleo lake la kiofisi la Mfululizo wa Kanda ya Sauti uloitwa Silsilah ‘Ilmiyyah fi Bayan Masail Manhajiyyah, ambapo kitabu hiki ndiyo tafsiri yake. Ilizungumzia mambo mbalimbali ambayo yalikuwa ndiyo kitovu cha mijadala mikali ambayo wajinga na khawarij walijishika nayo.

Katika sehemu ya kwanza kinazungumzia kwa nini bayan iliyopita ilivunjwa (kutupiliwa mbali) na sababu za mfululizo (wa makala): Kuunganisha Kalimah na Nyoyo za muwahhidin, kutafakari upya ukatili (uonevu) wa makufar na kuunusuru Uislam na watu wake. Kinaendelea kutoa nasihah (ushauri) kwa watu wa tawhid na kuwaonya kutokana na mafarakano (ugomvi), kikitoa sababu kwa nini mafarakano hutokea. Kinataja maamrisho na ulazima wa kushikamana na jama‘ah na kutukuza / kusifu umuhimu wake; yote hayo yamefanywa kwa ayat, ahadith, na aqwal za Salaf.

Hakuna budi kusema kuwa ingawa Ahmad ibn ‘Umar al-Hazimi al-mubtadi’ (mzushi), mtu ambaye anabeba mzigo mkubwa zaidi wa fitnah iliyoenea miongoni mwa mujahid muwahhidin, hajatajwa moja kwa moja [3], ametajwa kwa njia isiyo ya moja kwa moja katika sehemu yote ya kwanza na kwa maneno,

3 Tutachapisha, bi-idhnillah, kijitabu kiitwacho "Refutation of al-Hazimi and the Misconceptions of al-Ghulah al-Hazimiyyah" cha al-akh ‘Isa ibn Abi ‘Abdillah.

Basi vipi uwaache , ewe ndugu yangu mujahid, watu walioko mbele kwenye safu miongoni mwa 'Ulamaa' waliokwenda katika Ardh ya Jihad na Uislam?

Unaiachaje chemchem hii safi na wende ukachukue Din yako kwa yule aliyebaki [amekaa tu] baina ya mapaja ya tawaghit katika Peninsula ya Arabia na kokote kwingineko? Hawawakufurishi wala kuwakemea, anachangamana na wanajeshi wao, vyombo vyao vya Ulinzi, na Maafisa Usalama bila kuwafahamisha wao yale waliyoyafanya katika vitenguzi [vya Uislam]. Usihadae, ndugu yangu, kutokana na Taghut kumfunga jela mmoja wao, kwani yaweza kuwa ni kumtangaza au kumjengea umaarufu yeye na kauli zake, au kumpeleka yeye ndani ya Jela kwa mandugu ili kuwatia huzuni na wasiwasi (Shubuhat) miongoni mwao. Fursa ilikuwa kwao, lau wangekuwa watu wa Haqq na Uaminifu, watoke wende katika Ardh za jihad na wafanye Hijrah kwenda darul-Islam.

Katika sehemu ya pili suala la asl ad-Din limezungumziwa. Imetajwa maana yake kwa uwazi kabisa tena kwa kutiliwa nguvu na Wanachuoni wakubwa wa Ahlus-Sunnah. Kimebainisha wazi kwamba hakuna udhr wa Jahl katika mambo ambayo ni asl ad-Din, tena, likatiliwa nguvu kwa dalili na kauli za Wanachuoni.

Katika sehemu ya tatu na ya nne, suala la takfir al-mushrikin limetazamwa na kufafanuliwa kwa kina, pamoja na kuelezea ukweli wa mambo kwamba takfir siyo asl ad-Din lakini ni hukm shar‘i. Kwa mara

nyingine, mambo yote yameegemezwa katika adillah madhubuti kwa ufahamu wa Salaf wetu. Katika sehemu ya tano, suala zito na ambalo kwa kiasi kikubwa huwa haliongelewi - suala la at-taifah al-mumtani‘ah - limezungumziwa, pamoja na ikhtilaf (za rai) za Wanachuoni juu ya hilo. Kusema kuwa ni mada si umuhimu sana kuifahamu - kwa kweli katika zama zetu hizi - utakuwa udogoshaji.

Katika sehemu ya sita na ya mwisho, suala la darul-kufr, aina zake, na hukm ya wakaazi wake - yamejadiliwa; hali kadhalika suala la hijrah na hukm zinazofungamana nayo. Suala hili pamoja na shubuhat zake zimekwishajadiliwa (kabla), lakini si kwa wazi na kwa kina kama ilivyofanywa hapa. Hapo kabla, Shaykh al-‘Adnani (Rahimahullah) na Dawlah al-Islamiyyah walijiweka mbali na "Shubuhah ambayo kwamba siku zote imekuwa ikiibuliwa katika kampeni hii, kauli kwamba asl ya watu ni kufr, ambayo ni katika bid'ah ya Khawarij wa zama zetu. Dawlah [Al-Islamiyyah] iko mbali na kauli hii, na katika ‘aqidah na manhaj yake, na inachoamini mbele ya Allaah ni kuwa Ahlus-Sunnah wa Iraq na Sham kwa ujumla ni Waislam. Hatumkufurishi yeyote ila yule ambaye Riddah yake imetubainikia sisi kwa adillah madhubuti za kishari'ah na dalili madhubuti kwamba imetokea. Na tukimpata yeyote katika Wanajeshi wa Dawlah (Al-Islamiyyah) anasema bid‘ah hii, tunamfundisha, tunamuelimisha, na kumuelekeza, na kama haachi, tunamkemea (kumuonya), na kama haachi tunamuondoa katika safu zetu na kumtenga. Na tumefanya hivi mara kadhaa kwa ansar na

muhajirin."4

Ili mtiririko wake kuwa mzuri na kuendana na mpangilio wa kitabu kinachosomwa, badala ya (kufuata) mtiririko wa mihadhara yenye kusikilizwa, kuna marekebisho na mabadiliko madogo yamefanywa katika tafsiri hii dhidi ya kanda halisi. Mfano wake ni mabadiliko ya "halaqah" kuwa "Sura," "silsilah" kuwa "Kitabu," kufuta utangulizi wa kila halaqah isipokuwa ya kwanza, na kufuta hitimisho la kila halaqah isipokuwa ya mwisho. Twataraji kuwiwa radhi kwa hilo.

Rejea za ayat za Quran, zinazopatikana katika nakala halisi iliyochapishwa na an-Naba, hapa zimewekwa kama maneno ya chini ya kitabu (footnotes). Maneno mengine ya chini ya kitabu kwa kiasi kikubwa yamechukuliwa kutoka katika nakala halisi, labda iashiriwe vingine. Katika baadhi ya sehemu ya kwanza na hasa sehemu mbili za mwisho zilizotolewa pamoja, rejea hazikuwekwa lakini tuliweza - Wa Al-Hamd li-Llaah - (kuzipata na) kuziweka.

Wakati ukisoma utaona wingi wa rejea, nukuu, na dondoo kutoka kwa Wanachuoni wa Ahlus-Sunnah, ambao ni utaratibu wa msingi (kanuni) wenye kurudiwa-rudiwa sana, lakini umewapotea watu wengi: Kwa ufahamu wa Salaf as-Salih. Shaykh ash-Shanqiti (Rahimahullah) anaeleza,

4 Imechukuliwa kutoka katika hotuba inayoitwa na iliyotafsiriwa kama "May Allah Be With You, O Oppressed State" (Allaah awe pamoja nanyi! Enyi Taifa lenye kudhulumiwa).

Sisi ni wale tunaofuata na hatuzushi mambo mapya katika Din. Tunachukua kutoka katika 'Ilm iliyorithishwa tangu zamani, kama alivyosema Imam Malik (Rahimahullah), “Ni wajib juu ya kila Tullaab Al-'Ilm kuwa mwenye utulivu (subrah) na msimamo madhubuti, na kuwa juu ya hadithi (riwaya) za wale walopita kabla yake.” Kwa hiyo anahitajika yeye kuwa na 'Ilm hii iliyorithishwa tangu zamani.[5]

Kinyume na wale wasoishi (na kukamatana) katika kauli na msingi huo bora wa Ahlus-Sunnah wal-Jama‘ah, Dawlah al-Islaamiyyah ni wafuasi na si Wazushi; na kitabu hiki kitathibitisha hilo.

Kwa kuhitimisha, tunamuomba Allah kwamba (kitabu) hiki kiwe ni namna ya uongofu kwa kila mmoja, anayetafuta Haqq - kwa Ikhlasw - kushikamana nayo. Na Allah ndiye Mjuzi zaidi. Tunaomba salah na salam za Allaah zimwendee mwalimu na muongozo wetu, Muhammad, familia yake, na Maswahabah wake. Na mwisho tunasema - Wa Al-hamduliL-laah Rabb al-'Aalamiyn!

5 Maswali mbalimbali #9698

## Sura 1

## Utangulizi

Sifa zote njema ni za Allah, Rabb wa viumbe vyote. Mwisho mwema ni kwa (wale) muttaqin na hakuna uadui isipokuwa dhidi ya dhalimin. Nashuhudia kuwa hapana mwenye Haqq ya kuabudiwa Ila Allah, pekee asiye na mshirika, Mfalme Mstahiki na wa wazi. Na nashuhudia kuwa Muhammad ni Mja na ni Mjumbe wake, imam wa mwanzo na wa mwisho. Amma Ba'd…

Kifuatacho ni Kitabu kinachoelezea na kubainisha (kufafanua) baadhi ya maswala ya manhaj na ‘aqidah, ambayo huleta Shubuhah na utata miongoni mwa vijana wetu na ndugu zetu katika wanajeshi wa Dawlah Al-Islaamiyyah na Muslimin wengine ndani na nje ya Khilafah. Hii ilitokana na memo iliyopewa jina la Ayah tukufu “Wale watakaoangamia, waangamie juu ya ubainifu” iliyotolewa na Kamati Teule, na matokeo ya kuacha na kushindwa kuifanyia kazi kwa sababu ya makosa ya Kielimu na Manhaj yaliyomo ndani yake, na kwa sababu ya kauli tata zilizoweza kutafsiriwa kwa njia mbalimbali zilizopelekea katika Khitilaf na Farqah (ugomvi).

Hivyo ilikuwa ni wajib juu yetu kutocheleweshа ubainifu ilipotokea dharura ya kufanya hivyo na kukawa kuna haja, ili kuunganisha Neno la Dawlah, kuzirejesha nyoyo za Wanajeshi juu ya Haqq, kuwaepusha na kukabiliana na dhulmah za watu wa Kufr, na kuhifadhi heshima ya Uislam na tunu zake tukufu.

Allah (ta‘ala) alituonya sisi onyo kali dhidi ya Khitilafu na farqah, kama alivyosema Allaah (ta‘ala),

“Na Mtiini Allaah na Mtume Wake wala msigombane, msije mkatenguka mioyo na kupotea nguvu zenu, na vumilieni (kuweni na Subrah). Bila shaka Allaah Yu pamoja na wavumilivu (wenye Subrah).”6

Hapo hapo akatuamuru kushikamana na jama‘ah na kuheshimu thamani yake. Mtume (Swallallaahu ‘Alayhi wa sallam) amesema, “Shikamaneni na jama‘ah,” na Mtume (Swallallaahu ‘Alayhi wa sallam) amesema “Mkono wa Allaah uko pamoja na jama‘ah,” na Mtume (Swallallaahu ‘Alayhi wa sallam) amesema, “Nakutahadharisheni na mgawanyiko na mafarakano, kwani Shaytan yuko pamoja na mtu aliye peke yake, naye (Shaytan) yuko mbali na wawili.” Na imekuja katika hadith iliyosimuliwa na kusahihishwa na at-Tirmidhi, kwamba Mtume (Swallallahu ‘Alayhi wa sallam) amesema, “Na nawaamrisha mambo matano aloniamrisha Allaah: Usikivu na Utii, jihad, hijrah, na jama‘ah. Na yeyote mwenye kuiacha jama‘ah umbali wa dhiraa moja, basi ameivua kamba ya Uislam katika shingo yake.”

**Miongoni mwa sababu za fitnah, khitilafu, na farqah ni:**

1. Kuacha kushikamana na Kitabu na Sunnah kwa ufahamu wa Salaf wa ummah, kufuata matamanio, na kauli (maneno) ya watu.

Allaah (ta’ala) anasema,

“Na shikamaneni kwa kamba ya Allaah nyote pamoja, wala msifarikiane.”7

6 Al-Anfal: 46

7 Al ‘Imran: 103.

Na (ta'ala) anasema tena, "Na vipi mkufuru hali nyinyi mnasomewa Ayah za Allaah na Mtume yuko kati yenu? Na mwenye kushikamana na Allah basi huyo [hakika] ameongozwa katika njia iliyonyooka."8

Na Mtume (Swallallahu 'Alayhi wa sallam) anasema, "Nimekuachieni [vitu viwili] ambavyo ikiwa mtakamatana navyo, hamtapotea kamwe baada yangu: Kitabu cha Allah na sunnah zangu." Na katika Sahih Muslim imesimuliwa kutoka kwa Abu Hurayrah (Radhiyallahu 'Anhu) kwamba Mjumbe wa Allah (Swallallahu 'Alayhi wa sallam) anasema, Allah amekuridhieni [mambo] matatu, na anachukia kwenu [mambo] matatu; Ameridhia kwenu nyinyi kwamba mumwabudu Yeye (pekee) na msimshirikishe Yeye na chochote, mshikamane nyote kwa pamoja katika kamba ya Allah wala msifarikiane; na anachukia kwenu nyinyi masengenyo, kukithirisha maswali, na kufuja mali."

Na (Swallallahu 'Alayhi wa sallam) alikuwa na kawaida ya kusema anapotoa khutbah, "Ammaa Ba'd: Mazungumzo (maneno) bora ni Kitabu cha Allah, na mwongozo bora ni mwongozo wa Muhammad (Swallallahu 'Alayhi wa sallam), na mambo yenye shari zaidi ni (mambo ya) Uzushi." Ibn 'Abbas (Radhiyallahu 'Anhumaa) amesema, "Allaah amewaamrisha Waumini kuwa katika Jama'ah na amewakataza wao kufarikiana (kugombana) na kutengana na akawafahamisha wao kwamba wale walokuwa kabla yao waliangamia kwa sababu ya kuhoji-hoji (kuuliza-uliza) na kukhitilafiana katika Din ya Allah (ta'ala)."9

8 Al 'Imran: 101

9 Tafsir at-Tabari, juz. 4, uk. 39.

Na imesimuliwa kutoka kwa tabi'i, Ibn Shihab az-Zuhri (Rahimahullah), kwamba amesema, "Wanachuoni wetu walopita walikuwa husema : 'Salama (ili kusalimika) ni kushikamana na Sunnah .'"10

Imam al-Awza'i (Rahimahullah) anasem, "Shikamana barabara na nyayo (yaani riwaya) za Salaf hata kama watu watakukataa, na tahadhari na kauli za watu, hata kama watazipamba kwa maneno [mazuri na matamu]; kwani hakika mambo yatabainika utakapokuwa katika njia iliyonyooka."11

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) amesema, "Ahlus-Sunnah wal-Jama'ah hufuata Kitabu na Sunnah, humtii Allah na Mjumbe wake, hivyo hufuata Haqq na ni wenye huruma kwa viumbe."12

Na pia (Rahimahullah) amesema, "Fitan (Majaribu/mitihani) na Farqah (utengano) havitokei isipokuwa kwa kuacha Amri ya Allah, na Allah (ta'ala) ameamrisha kushikamana na Haqq, uadilifu, na ameamrisha kuwa na Subrah. [Kwa hivyo] fitnah hutokea kutokana na kuiacha Haqq au kuacha Subrah."

10 Sunan ad-Darimi, 96.

11 Siyar A'lam an-Nubala, juz. 7, uk. 120.

12 Majmu' al-Fatawa, juz. 3, uk. 279

2. Kushindwa kupambanua Sunnah dhidi ya bid‘ah zinazoletwa na baadhi ya watu wadogo wanaojinasibisha wenye na 'Ilm, hali wana nusu - 'Ilm. [Ni wale] ambao wanajiona wenyewe kuwa ni miongoni mwa Wanachuoni mujtahid; basi utamkuta mmoja wao anadai kuwa ameongoka zaidi na anadhani kuwa yeye tu ndiye mwenye (kujua) Sunnah na mpinzani wake ni mubtadi’ (mzushi) mpotevu, au anaweza kusema “kafir,” matokeo yanayopelekea katika utengano na uovu ambao Allaah ndiye anaoujua zaidi.

Sunnah ni aloyaamrisha Allah na Mtume wake, na bid‘ah ni yale ambayo Allah hajayaidhinisha katika Din yake. Anasema (Subhanahu), “...basi waulizenu wenye 'Ilm kama nyinyi hamjui.”13

Al-Bukhari na Muslim wamesimulia kutoka kwa ‘Abdullah ibn ‘Amr Ibn Al-‘As (Radhiyallahu ‘Anhumaa) kwamba amesema, “Nimemsikia Mjumbe wa Allah (Swallallahu ‘Alayhi wa sallam) akisema : ‘Allah haiondoi 'Ilm kwa kuiondoa kwenye [nyoyo za] watu, lakini huiondoa kwa vifo vya ‘Ulamaa hadi ambapo hatabakia yeyote, watu watawatawalisha wajinga (watawafanya wajinga ndio viongozi wao), ambao pindi wanapoendewa watatoa fatwa zao bila 'Ilm. Hivyo watapotea na watawapoteza watu.’”

Na kutoka kwa Muhammad ibn Sirin (Rahimahullah), ambaye amesema, “Hakika, hii 'Ilm ni dini, basi tazama (tahadhari) unaichukua din yako kwa nani?.”14

13 An-Nahl: 43.

14 Sahih Muslim.

Miongoni mwa sifa za viongozi wa upotevu (ahlul-bida') ni kwamba hupandikiza upotofu wao kwa kutumia sera safi za kishari'ah, kama vile "kulinda ubora (thamani) wa tawhid," "Millah Ibrahim," "Tawhid safi," na nyingine mfano wake, kama Khawarij walivyomwambia 'Ali ibn Abi Talib (Radhiyallahu 'Anhu), "Hakuna Hukm isipokuwa ya Allah," na wakasema, "Hatuwarejelei (hatuwaendei) watu katika hukm, tunataka hukm ya Allah."

Sera hizi haziwapitikii Ahl Al-'Ilm bila kuzigundua, kama ambavyo dinar feki haiwezi kumpitikia mtaalamu mkagua-dhahabu. 'Ali (Radhiyallahu 'Anhu) alifahamu maana ya kauli za Haruriyyah, na usemi wao:

"Hakuna hukm isipokuwa ya Allah," (Al-An'am : 57) haikumpitikia yeye kama ilivyopita kwa watu wajinga, kwani yeye (Radhiyallahu 'Anhu) alisema, hakuna hukm isipokuwa ya Allah. "Basi kuweni na Subrah. Hakika, ahadi ya Allah ni ya kweli. Na wala wasikutieni shaka enyi msio na Yaqin [katika Iman]." Hivi mnajua wanachokisema (yaani wanachokimaanisha)? Wanasema: "Hakuna ukhalifah (uongozi)." Enyi watu! Hakika hakuna kitakacho kutengenezeni isipokuwa Amir, [awe] mwadilifu au mwovu.[15]

Na katika Sahih Muslim kutoka kwa 'Ubaydullah ibn Abi Rafi', Mtumishi wa Mjumbe wa Allah (Swallallahu 'Alayhi wa Sallam), kwamba walipojitenga Haruriyyah - naye alikuwa pamoja na 'Ali ibn Abi Talib (Radhiyallahu 'Anhu) - walisema,

15 Al-Musannaf, #38,927.

“Hakuna Hukm isipokuwa ya Allah.” ‘Ali akasema, “Kauli ya Haqq, lakini umekusudiwa upotofu kwayo . Mjumbe wa Allah (Swallallahu ‘Alayhi wa Sallam) aliwaelezea (alitoa sifa za) watu ambao hawa naona wamesibu sifa zao. Wanazungumza Haqq kwa ndimi zao lakini (Haqq hiyo) haiwavuki hapa - na akaashiria koo lake - nao ni katika viumbe vyake (Allaah) Anavyovichukia sana.”

An-Nawawi (Rahimahullah) anasema, “Kauli yake: ‘Walisema, ‘Hakuna Hukm isipokuwa ya Allah,’ ‘Ali alisema, ‘Kauli ya Haqq, lakini umekusudiwa upotofu kwayo.’ kwa maana, kauli (maneno) hii ina mzizi mzuri. Allah (ta‘ala) anasema, ‘Hakuna Hukm isipokuwa ya Allah,’ lakini walisema hivyo ili kumkataa ‘Ali (Radiyallahu ‘Anhu) katika Hukm yake.”16

Kutokana na hilo, ni wajibu kwa mtu mwenye kutaka Haqq kuitafuta Haqq kutoka kwenye chanzo chake, si wale walotatizika na kuchanganyikiwa - wenye Nusu-'Ilm - wala kutoka kwa 'Ulamaa' wapotevu. Sufyan ibn ‘Uyaynah pamoja na wengine miongoni mwa Ahl Al-'Ilm, kama vile Imam Ahmad na ‘Abdullah ibn Al-Mubarak, walikuwa na kawaida ya kusema, “Watu wakikhitalifiana, tazameni yale wasemayo Ahl thaghr (walio kwenye safu za Jihad), kwani Allah (Subhanahu wa ta‘ala) anasema, ‘Na wanaofanya Jihad (Juhudi) kwa ajili yetu, Sisi tutawaongoza kwenye njia Zetu. (Al-'Ankabut : 69)’”17

Basi vipi uwaache , ewe ndugu yangu mujahid, watu walioko mbele kwenye safu miongoni mwa 'Ulamaa' waliokwenda katika Ardh ya Jihad na Uislam?

16 Sharh Muslim, #1,066.

17 Tafsir al-Qurtubi.

Unaiachaje chemchem hii safi na wende ukachukue Din yako kwa yule aliyebaki [amekaa tu] baina ya mapaja ya tawaghit katika Peninsula ya Arabia na kokote kwingineko? Hawawakufurishi wala kuwakemea, anachangamana na wanajeshi wao, vyombo vyao vya Ulinzi, na Maafisa Usalama bila kuwafahamisha wao yale waliyoyafanya katika vitenguzi [vya Uislam]. Usihadae, ndugu yangu, kutokana na Taghut kumfunga jela mmoja wao, kwani yaweza kuwa ni kumtangaza au kumjengea umaarufu yeye na kauli zake, au kumpeleka yeye ndani ya Jela kwa mandugu ili kuwatia huzuni na wasiwasi (Shubuhat) miongoni mwao. Fursa ilikuwa kwao, lau wangekuwa watu wa Haqq na Uaminifu, watoke wende katika Ardh za jihad na wafanye Hijrah kwenda darul-Islam.

Hakika, taghut anayewalinda watu wanaotengeneza mfumo wa kufanya ghuluw katika takfir na kuruhusu bid‘ah zao kuenea, ndiye huyo huyo aliyewalinda watu wa tajahhum na irja na kuwasaidia wao kueneza bid‘ah zao. Iko hivi si kwa sababu yoyote isipokuwa kwamba pande na njia zote mbili zinapelekea matokeo yanayofanana (sawa) ambayo in : kuwakashifu (kuwapaka matope) watu wa Haqq, na (kuwafanya) kuacha hijrah na jihad kwa ajili ya Allah (ta‘ala).

Ndugu yangu mujahid, huwaje baada ya Allah kukuokoa wewe dhidi ya mitego ya Wanachuoni wa tawaghit, watu wa irja, unarudi nyuma na kuanguka katika mitego ya Wanachuoni wa tawaghit wanaoeneza ghuluw na Shubuhat ili kukufanya wewe ukae usiende Jihad na kukurudisha nyuma katika Hijrah yako; ili washirika wao miongoni mwa maadui wa Allah (ta‘ala) waokoke na madhara yako?

Baadhi ya Salaf wamesema, “Allah (ta‘ala) hajapata kuwajibisha jambo juu ya mja wake isipokuwa kwamba Shaytan huwa na mambo mawili katika hilo: Aidha katika ghuluw au kupuuza, hivyo lolote kati ya mawili haya likimpata (mja), yeye (Shaytan) huridhika.”

Hivyo vipi uache 'Ilm ya mtu anayebeba silaha pamoja nawe na anapigana pamoja nawe katika safu ya mbele miongoni mwa Ahl Al-'Ilm na Fuqahaa' - simaanishi wale wenye Nusu-'Ilm - na ukaisalimisha (ukaiweka chini) akili yako na ufahamu wako kwa wale ambao Din yao haiaminiwi; wanaishi kwa raha kabisa na tawaghit na wanakupangia wewe mipango ya mbali?

### 3. Baghi (Ghuluw - kuvuka mipaka; dhuluma; uasi).

Husemwa kwamba fulani amemdhulumu mtu fulani, maana yake, amemwingilia, kwa kauli au kitendo, na akavuka mipaka yake.

Allah (ta‘ala) anasema, “Na hawakufarikiana (na kutengana) ila baada ya kuwajia 'Ilm (ujuzi) - kwa sababu ya baghi (husuda / kuoneana kijicho / dhuluma / uasi) iliyokuwa baina yao.”[18]

Na Allah (ta‘ala) anasema, “Basi hawakukhitalifiana ila baada ya kuwajia 'Ilm (ujuzi) - kwa ajili ya baghi (Uhasidi) iliokuwa baina yao.”[19]

18 Ash-Shura: 14.

19 Al-Jathiyah: 17.

Pia Allah (ta‘ala) anasema, “Watu wote walikuwa Ummah (kundi) mmoja. Allah akapeleka Anbiyaa' wabashiri na waonyaji. Na pamoja nao akateremsha kitabu kwa Haqq, ili kihukumu baina ya watu katika yale waliyokhitalifiana. Na wala hawakukhitalifiana ila wale waliopewa kitabu hicho baada ya kuwafikia hoja zilizo wazi, kwa sababu ya baghi (uhasidi na udhalimu) baina yao. Ndipo Allah kwa Idhni yake akawaongoa walioamini kwendea Haqq katika mambo waliyo khitalifiana. Na Allah humwongoa amtakaye kwenye njia iliyonyooka.”20

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) anasema, “ Ijtihad nzuri na yenye mashiko haifikii / haipelekei daraja ya fitnah na utengano (farqah) ila kwa baghi, siyo kwa sababu tu ya ijtihad… Hivyo pakiwepo Ijtihad nzuri na yenye mashiko, hakuna fitnah na farqah, isipokuwa ikiambatana na aina ya baghi, na lolote linalopelekea katika fitnah na farqah si katika Din, iwe ni kauli au kitendo…”21

Naye (Rahimahullah) pia amesema, “Na kuhusu mengi waliyokhitalifiana Waumini, katika mambo ya usul (mambo ya msingi ya kiiman; 'Aqidah) na mengine katika mada ya Sifa [za Allah], (Qadha' na) Qadar, U-Khalifah, na mengine, yanafanana na aina hii. Kwa kuwa kuna Mujtahid aliyepatia, kadhalika kuna Mujtahid aliyekosea, na alokosea anaweza kuwa dhalimu, na pia dhalimu bila ijtihad, naye amepuuza yale aloamrishwa nayo katika Subirah.”22

20 Al-Baqarah: 213.

21 Iqtida as-Sirat al-Mustaqim, uk. 66

22 Al-Istiqamah, Juz. 1, uk. 73.

Kuendelea zaidi (yaani kurefusha malumbano) na ukinzani ni katika baghi, na [hali kadhalika] kumtuhumu niyyah yake, pamoja na kuwatuhumu kufr na bid'ah Waislam kimakosa na kwa dhulmah (pasipo haki) bila dalili za wazi. Ibn Hibban amesimulia katika sahih yake kutoka kwa Hudhayfah (Radhiyallahu ‘Anhu) kwamba amesema, “Mjumbe wa Allah (Swallallahu ‘Alayhi wa sallam) amesema,

‘Nawaogopeeni kwamba mtu atasoma Qur'an mpaka muone nuru katika uso wake, na atautumikia (kuusaidia) Uislam - mpaka atakapobadilika kuwa vile atakavyo Allah - basi akajitenga nao , akautupa nyuma ya mgongo wake, na akamkimbilia jirani yake akiwa na upanga na akamtuhumu shirk.’ (Hudhayfah) akasema, ‘Ewe Mjumbe wa Allah, nani kati yao anastaili nembo ya shirk, mtuhumiwa au mtuhumu?’ Akasema (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), ‘Mtuhumu.’”

Al-Ajurri (Rahimahullah) anasema,

“Allah (‘Azza wa Jall), kwa Rahmah na Fadhila zake ametufahamisha sisi ndani ya kitabu chake kuhusu wale walopita miongoni mwa Ahl Al-Kitab, Mayahudi na Wakristo kwamba waliangamia pindi walipotofautiana (kufarikiana) katika Din yao, na Rabb wetu aliye Mkarimu mwenye Kunusuru ametujulisha sisi kuwa kilichowapelekea wao kuiacha Jama‘ah na kuelekea katika upotofu walokatazwa ilikuwa ni kutokana na baghi na hasad, baada ya kufahamu yale wasoyafahamu wengine. Hivyo madhara ya baghi na hasad yaliwafanya wao kugawanyika katika makundi, yalopelekea kuangamia kwao. Rabb wetu aliye mkarimu mwenye kunusuru ametuonya sisi tusiwe kama wao na hatimaye tukaangamia kama walivyoangamia wao. Allah (‘Azza wa Jall)

ametuamrisha sisi kushikamana na Jama‘ah na akatukataza kugawanyika (kukhitalifiana), kama Mtume (Swallallahu ‘Alayhi wa Sallam) alivyotuonya sisi dhidi ya kugawanyika na akatuamuru kukamatana na Jama‘ah, pamoja na viongozi wetu walotutangulia katika Wanachuoni wa Muslimin, wote wametuamrisha sisi kushikamana na Jama‘ah na wakatukataza kugawanyika.”23

Tunawakataa vikali wale wanaodhulumu na kuvuka mipaka, hatimaye wanaishia kuwakufurisha Wanachuoni kama Ibn Qudamah al-Maqdisi, an-Nawawi, Ibn Hajr al-‘Asqalani, na wengine wasokuwa wao (Rahimahumullah), katika wale waloonyoosha mikono yao myeupe kwa Ummah wa Kiislam katika kueneza 'Ilm na kuipa ushindi Shari‘ah. Tunalinda hisihima yao na tunamwomba Allah Awarahamu, na tunawasamehe dosari na makosa yao waloyafanya.

Ash-Sha’bi (Rahimahullah) – mmoja kati ya Wanachuoni wakubwa wa Tabi‘in – anasema, “Katika kila nchi, Wanachuoni ndiyo huwa wabaya (waovu) zaidi, isipokuwa Muslimin, wanachuoni wao ndiyo wabora wao.”24

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) anasema, “Kukataza (kuzuia) Takfir kwa wanachuoni wa Muslimin, hata kama wamekosea, ni moja ya Jukumu bora kabisa la Kishari'ah.”25

23 Ash-Shari‘ah, Juz. 1, uk. 270.

24 Majmu’ al-Fatawa, uk. 7, uk. 284.

25 ibid, Juz. 35, uk. 103.

Shaykh ‘Abdullah ibn al-Imam al-Mujaddid Muhammad ibn ‘Abdil-Wahhab (Rahimahumullah) anasema,

“Hali kadhalika, yule ambaye Din yake imesalimika , yule ambaye fikra yake, 'Ilm yake na uchaji-Allah wake na kujizuia kwake kunafahamika vyema, ambaye mwenendo wake ulikuwa mzuri na ambaye Ikhlasw yake imeufikia ummah kwa kujitolea ili kufundisha Sayansi yenye Manufaa na kuandika [kazi] kuhusu wao, hata kama alikosea katika jambo hili ama mengine yasokuwa hili - hatusemi kuwa amekufuru.”26

Na miongoni mwa tunaowalindia na kuwahifadhia Haqq zao juu yetu ni viongozi wa Dawlah Al-Islaamiyyah; kuanzia Abu Mus‘ab az-Zarqawi, Amir wa istish-hadiyyin, Mtangaza Haqq na Tawhid, na mchinja Mushrikin na wahalifu; mpaka kufikia kwa mujahid Shaykh Abu ‘Umar al-Baghdadi, mwenye kushikilia ‘aqidah na matarajio ya juu yalowekwa; waziri wake Shaykh Abu Hamzah al-Muhajir, mwandishi wa vitabu na maandiko yenye faida; Shaykh Abu Muhammad al-‘Adnani, mkandamizaji wa waharibifu na mvunja mipaka ya Kuffar; Mwanachuoni mlezi-mwema Abu ‘Ali al-Anbari; na wengine katika viongozi wa Dawlah hii waliojitolea katika njia ya Allah. Tunawachukulia hivyo, na Allah ndiye Hakimu wao. Na hatumtukuzi / kumsifu yeyote mbele ya Allah.

Kitabu hiki, kwa Idhni ya Allah (ta‘ala), kitabainisha mambo yafuatayo:

26 Ad-Durar, as-Saniyyah, Juz. 1, uk. 236.

● Hukm ya kutowakufurisha mushrikin au kuffar.

● Hukm ya At-taifah al-mumtani‘ah na hukm ya wale wanaotofautiana nalo.

● Hukm ya wale wanaoishi katika ardh za kufr at-tari

Tunamwomba Allah (ta‘ala) akibariki kitabu hiki cha Ki-'Ilm na kukifanya ni sababu ya kuunganisha Neno la Mujahidin juu ya Kitabu na Sunnah, na tunahitimisha kwa kusema Al-hamduliLlaah Rabb Al-'Aalamiyn.

## Sura 2

## Asl ad-Din (Msingi wa Din)

Katika Sura hii, mazungumzo yetu yatahusu asl ad-Din, na ni mada ambayo ina umuhimu mkubwa sana, kwa kuwa haikubaliki Iman ya mtu isipokuwa akiitimiza (asl ad-Din).

### Hivyo basi, ni nini asl ad-Din?

Asl ad-Din ni Kuthibitisha Iman juu ya Allah, Kumwabudu Yeye (subhanahu) pekee, kutoabudu vitu / miungu wengine, na kuwa na bara'ah (kujitenga/kuwa mbali) dhidi ya wale wenye kumshirkisha Yeye (subhanahu). Mambo manne…

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) anasema, "Ibrahim na Musa, wote wawili walisimamisha asl ad-Din, ambayo ni kuthibitisha Imani juu ya Allah, kumwabudu Yeye pekee pasi na washirika (wengine), na kuwakataa / kuwakanusha wale walomkufuru Allah."27

"...na kuwa na bara'ah dhidi ya wale wenye kumshirikisha Yeye (subhanahu)" ndicho kitu ambacho Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah amekisema hapa kwamba ni " kuwakataa / kuwakanusha wale walomkufuru Allah." Kauli hizi mbili zina maana moja, ambayo ni: Kuwakanusha / kuwapinga mushrikin na kuwa na bara'ah dhidi yao.

27 Majmu' al-Fatawa, Juz. 6, uk. 203.

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) anasema, “Asl ad-Din ni Kupenda kwa ajili ya Allah, kuwa na chuki kwa ajili ya Allah, kushikamana / kushirikiana kwa ajili ya Allah, kuonyesha uadui (bughdha) kwa ajili ya Allah, na kumwabudu Allah pekee.”28

Kwa hiyo, kwa mujibu wa maneno hayo hapo juu tunasema: akija mtu ana mambo matatu yaliyomo katika asl ad-Din, na hakuja na jambo la nne, kwa mfano, amepungukiwa kuabudu miungu wengine pamoja na Allah (ta‘ala), au hana bara’ah dhidi ya wale wenye kumshirikisha Yeye (subhanahu), Je, Uislam wake unakubalika? Jibu: Hapana.

Basi anaitwaje? Anaitwa mushrik kafir. Na hili ni katika asl ad-Din ambapo hakuna yeyote anayepewa 'Udhr [katika hilo] anapofikia umri wa taklif (yaani anawajibika kishari'ah), hata kama alikuwa Jahil; iwe kwamba Ujumbe ulimfikia yeye au la [haukumfikia], au kwa maneno mengine: iwe alijiwa/kufikiwa na Mtume au la.

Imam wa Wanachuoni wa tafsir, Ibn Jarir at-Tabari (Rahimahullah), anasema baada ya kuzungumzia suala la asl ad-Din, “Hakuna 'Udhr wa Jahl (ujinga) kwa yeyote alofikia umri wa taklif, awe ni katika wale walojiwa (kufikiwa) na Mtume au katika ambao hawakujiwa, ama amewaona wengine wasokuwa yeye au hakumwona yeyote yule.”29

28 Minhaj as-Sunnah an-Nabawiyyah, Juz. 5, uk. 255.

29 At-Tabsir fi Ma‘alam ad-Din, uk. 126.

“...hakumwona yeyote yule,” maana yake, hakumwona mtu yeyote isipokuwa yeye mwenyewe tu, mfano mtu anayeishi katika kisiwa cha mbali na hakumwona mtu yeyote mwingine.

Tunasema: Akija Mtume (Mjumbe/Nabii), basi kumwamini yeye pamoja na alokuja nayo, jambo hili linaingia katika asl ad-Din. Mathalan, Kumwamini Muhammad (Swallallahu ‘Alayhi wa sallam), tangu alipotumilizwa mpaka sasa, na yote alokuja nayo kwa ujumla wake, yanaingia katika asl ad-Din. Kwa sababu asl ad-Din ni Shahadah mbili.

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) anasema, “Asl ad-Din ni Shahadah / kukiri kuwa Hakuna anayestahiki kuabudiwa ila Allah na Shahadah kuwa Muhammad ni Mja na ni Mjumbe wake.”30

Naam, [sasa tumeshajua hilo], nini maana ya “Kuthibitisha (kukiri) Iman juu ya Allah?”

Maana yake: Kuamini Uwepo Wake (ta‘ala), kwamba ana sifa zilizotimilifu zisizo na mapungufu wala kasoro, na kwamba Yeye (subhanahu) ni mpweke katika uumbaji na amri.

Allah (ta‘ala) anasema, “Fahamuni! Uumbaji na Amri ni Vyake.”31

Amri kutoka kwake yaweza kuwa ni kawni (yenye kuenea), ambapo Yeye (subhanahu) hukiambia kitu “Kun” (kuwa) na kikawa. Na yaweza kuwa ni shar‘i, ambapo ni pweke na maalum kwake (subhanahu wa ta‘ala) katika kuhalalisha na kuharamisha mambo.

30 Majmu’ al-Fatawa, Juz.1, uk. 10 .

31 Al-A’raf: 54

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) anasema, “Asl ad-Din ni kuwa hakuna kilicho haramu ila kile alichokiharamisha Allah, na kwamba hakuna njia / mfumo [wenye kukubalika] isipokuwa ule alouidhinisha Allah. Hakika, Allah (subhanahu) amewakemea mushrikin katika Surah al-An‘am na al-A’raf kwa kuharamisha ambavyo Allah hakuviharamisha na kuhalalisha mambo ambayo Allah hakuyaidhinisha.”32

Kwa kurudia: Ni nini asl ad-Din? Ni kukiri Iman juu ya Allah, kumwabudu Yeye (subhanahu) pekee, kutoabudu (miungu) wengine, na kuwa na bara’ah dhidi ya wale wenye kumshirikisha Yeye (subhanahu). Tumeelezea ni nini “Kuthibitisha (kukiri) Iman juu ya Allah.”

Ni nini maana ya “Kumwabudu Yeye (subhanahu) pekee, kutoabudu vitu / miungu wengine, na kuwa na bara’ah (kujitenga/kuwa mbali) dhidi ya wale wenye kumshirkisha Yeye (subhanahu)?”

Maana yake: Tawhid of Allah, kupenda tawhid na kuithibitisha, kushikamana (kuwapenda) na watu wake, na kukanusha shirk, kujiweka mbali nayo, na kuwakanusha watu wake.

Ibnul-Qayyim (Rahimahullah) anasema, “Tambua, ikiwa kheri (wema) ya tawhid na shari (uovu) ya shirk haitambuliwi na ‘aql (akili) na haijaimarishwa kikweli-kweli, basi hakuna hakika ya jambo lolote kuhusishwa katika mambo yenye kufahamiwa na ‘aql. Hakika, hii ni miongoni mwa mambo ya dhahiri na ya wazi mno aloyajenga Allah ndani ya akili (fahamu) na utambuzi / hisia za ndani.”33

32 Majmu’ al-Fatawa, Juz. 20, uk. 357.

33 Madarij as-Salikin, Juz. 3, uk. 455.

“...kushikamana (kuwapenda) na watu wake,” hii ni al-wala, utii (mapenzi) kwa Waumini. “...na kuwakanusha watu wake.,” yaani, watu wa shirk. Hii ni al-bara'ah dhidi ya mushrikin, na hapa inabainika kuwa al-wala' na al-bara'ah inaingia katika asl ad-Din.

**Lakini, hapa kuna jambo [muhimu].**

Nalo ni kwamba kuna tofauti baina ya kuwa na chuki [moyoni] dhidi ya kafirin na kuidhihirisha chuki hiyo. La mwanzo - kuwa na chuki [moyoni] - ni katika asl ad-Din. Na la pili - kudhihirisha chuki hiyo - ni katika wajibat (lazima/faradhi) za Din na si katika asl (msingi).

Shaykh ‘Abdul-Latif ibn ‘Abdir-Rahman Al ash-Shaykh (Rahimahullah) anasema, “Suala la kudhihirisha chuki linatofautiana na suala la kuwa na chuki [moyoni]. Kwani katika suala la mwanzo, kuna 'Udhr kwa mtu ambaye ni dhaifu au ana khofu - kutokana na kauli yake (ta‘ala), “Isipokuwa ukikhofia madhara kutoka kwao.” Katika suala la pili , hakuna mbadala (yaani hakuna 'Udhr/ni lazima), kwa sababu linaingia katika kufr bit-taghut; kuna uhusiano wa moja kwa moja kati yake na kumpenda Allah na Mjumbe wake ambapo muumini hawezi kufanya hivyo bila kuwa na hilo.”34

Asl ad-Din kama tulivyosema: hakuna 'Udhr katika hilo kwa yeyote, kwa maana Uislam wa mtu haukubaliwi endapo atauacha (msingi huu), na jina la kufr haliondolewi juu yake.

34 Ad-Durar as-Saniyyah, Juz. 8, uk. 259.

## Kwa nini Jahl (ujinga) haikubaliwi katika asl ad-Din kwa mwanaume ama mwanamke aliye timamu?

Kwa sababu imetambuliwa na kukubaliwa na mithaq (agano), fitrah (maumbile ya asili), na ‘aql.

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) amesema, “Asl ad-Din ni kumwabudu Allah [pekee], ambayo msingi wake ni mapenzi na kurejea kwa Allah na kuwapa mgongo wengine. Hii ni fitrah aliyoumbiwa nayo mwanadamu.”35

Ibnul-Qayyim (Rahimahullah) anasema, “Itasemwaje kuwa ‘aql iliyo sawa ikiwa haiwezi kutambua ubaya wa shirk yenyewe na madhara yake? Utambuzi wa madhara / ubaya wake uko wazi, hufahamiwa kwa maumbile tu ya ‘aql, na Mitume walizijulisha nyumati zao yaliyokuwa katika fahamu zao na hisia zao juu ya uovu wake.”36

Tangu hapa tunafahamu kuwa kusimamisha hujjah (dalili) si shart katika asl ad-Din juu ya kumhukumu kufr mtu ambaye hana asl ad-Din. Maana yake, tunawazingatia wale ambao hawana (hawakuja na) asl ad-Din kuwa ni makuffar, iwe ilisimamishwa hujjah ama la..

Tunasisitiza kuwa hakuna mwenye 'udhr wa Jahl katika mambo haya ambayo ni ya asl ad-Din, kwa sababu ni ujuzi / elimu inayokuwa katika ufahamu na akili ya kila mtu. Hivyo yeyote atakayevunja asl ya din yake ni mushrik. Lakini adhabu yake katika dunia hii na Aakhirah inategemea hujjah ar-Risaliyyah (dalili ya Kiutume) kumfikia yeye.

35 Majmu’ al-Fatawa, Juz. 15, uk. 438.

36 Madarij as-Salikin, Juz. 1, uk. 253

Al-‘Allamah ibnul-Qayyim (Rahimahullah) anasema, “Lakini kuhusu kufr ya Ki-Jahil pasi na kusimamishiwa hujjah na pasi na kuwa na uwezo wa kupata 'Ilm (maarifa), basi hili ndilo ambalo Allah ameondoa adhabu juu yake mpaka hujjah ya Kiutume isimamishwe.”37

Swali : Ni jambo gani hutengua (huvunja/hubatilisha) asl ad-Din?

Jibu : shirk…

Tulisema maana ya asl ad-Din ni kuthibitisha / kukiri Iman juu ya Allah, kumwabudu Yeye (subhanahu) pekee, kutoabudu miungu wengine, na kuwa na bara’ah dhidi ya wale wenye kumshirikisha Yeye (subhanahu); kwa hivyo: Kummshirikisha Allah kunatengua na kuvunja asl ad-Din.

Maana ya Ki-Shari'ah ya Shirk: Ni kumfanyia Allah (ta‘ala) washirika au waungu walio sawa naye katika Rububiyyah (Malezi Yake), Uluhiyyah (Uungu), au katika Asmaa' was-Swifat (majina yake na sifa zake).

**Mfano wa shirk katika Rububiyyah:** Ni kumfanyia Allah muumba, mpaji, mwendeshaji, kiongozi (mtawala), au mtunga Sharia.

**Mfano wa shirk katika Uluhiyyah:** Ni kumsujudia, du‘a (kumuomba), kuweka nadhiri / kuapa, kutoa au kuchinja kwa ajili ya asiye kuwa Allah.

**Mfano wa shirk katika Asmaa was-Swifat:** Ni kuyakanusha Majina na Sifa tukufu za Allah, mathalani kukanusha kwamba Allah si Mjuzi (hana 'Ilm), hasikii, haoni, au kummithilisha Yeye (subhanahu wa ta‘ala) na viumbe vyake.

37 Tariq al-Hijratayn, uk. 414.

Yote haya ni shirk ambayo hakuna apewaye 'Udhr katika hilo akiwa ni Jahil mushrik kutokana na kwamba jambo hili linavunja asl ad-Din. Allah (subhanahu wa ta‘ala) ndani ya Quran tukufu amewahukumu ukafiri wafuasi na wafuasi-vipofu [katika shirk]. Amewahukumu ukafiri watu wa kitabu wasio na 'Ilm (wasojua kitu, ni Majahil) licha ya Jahl (ujinga) yao, na aliwahukumu Waarabu majahil mushrikin kuwa ni Makuffar kabla ya kuja Mtume (Swallallahu ‘Alayhi wa Sallam).

Al-‘Allamah ibnul-Qayyim (Rahimahullah) anasema, “Yeyote alokufa kama (yaani akiwa) mushrik basi yuko motoni, hata kama hilo lilikuwa kabla ya misheni [ya Mtume], kwa sababu mushrikin waliwajuza Hanifiyyah kuhusu dini ya Ibrahim, na walifanya na wakaibadilisha kwa shirk. Hawakuwa na idhni ya kufanya hivyo kutoka kwa Allah, na uovu wake na hatari yake imekuwa ikifahamika vyema kwa Anbiyaa' wote, tangu wa mwanzo mpaka wa mwisho. Khabari za adhabu ya Allah kwa watu wake zimeenea na zimekuwa zikizungumzwa baina ya Ummah tofauti-tofauti, karne baada ya karne, ili kwamba hujjah ya Allah isimame juu ya mushrikin katika kila zama (wakati). Na hata ingalikuwa kwamba alichokiamrisha kwa Waja wake katika tawhid Rububiyyah inayowajibisha tawhid ilaahiyyah, na kwamba haiwezekani katika fitrah na ‘aql ya kila mtu kuwa na kitu cha kuabudu pamoja na Yeye [ingalitosha], japokuwa Yeye (subhanahu) haadhibu kutokana na fitrah pekee iliyowekwa. Hata hivyo, wito wa Anbiyaa' katika tawhid unafahamika kwa watu katika ardh (duniani), na mushrik anastahiki adhabu kutokana na kukanusha wito wa Anbiyaa'. Na Allah ndiye Mjuzi zaidi.”38

38 Al-Huda, Juz. 3, uk. 685

Lakini kuhusu wajinga mushrikin baada ya kutumilizwa Mtume (Swallallahu ‘Alayhi wa Sallam), kuanzia wale walojinasibisha na Uislam na wengine, basi hali ni mbaya zaidi. Kwa sababu ujinga wao mkubwa unatokana na kule kuupa mgongo ujumbe wake (Swallallahu ‘Alayhi wa Sallam) na kupa mgongo (kupuuza, kukanusha) ni kufr, je, itakuwaje akija na shirk!?

Ash-Shawkani (Rahimahullah) anasema, mwenye kuingia katika shirk kwa ujinga hasamehewi (hapewi 'Udhr) kwa sababu hujjah imeshasimamishwa kwa viumbe wote kwa ujio wa Muhammad (Swallallahu ‘Alayhi wa Sallam). Kwa hivyo, yeyote ambaye ni Jahil (mjinga), kwa hakika, imetokana naye kwa sababu amekipa mgongo Kitabu na Sunnah, kama ambavyo imeelezwa kote kwa uwazi; Mathalani alivyosema Allah (Subhanahu) ndani ya Quran, “Na tumekuteremshia kitabu hiki kinachobainisha kila kitu, na ni uwongofu, na rehema, na bishara kwa Waislam.” (An-Nahl : 89). Hali kadhalika kwenye Sunnah: Abu Dharr (Radhiyallahu ‘Anhu) amesema, “Muhammad (Swallallahu ‘Alayhi wa Sallam) ametuacha sisi katika hali ifuatayo ambayo hapakuwa na ndege afunguaye mbawa zake angani isipokuwa tayari alishatupatia 'Ilm juu yake” au kama alivyosema (Radhiyallahu ‘Anhu). Kwa hiyo aliye mjinga (Jahil) ni kutokana na kukengeuka kwake, na hana 'Udhr yeyote mwenye kukengeuka (kupa mgongo).”39

39 Al-Fath ar-Rabbani, Ju. 1, uk. 146.

## Dalili juu ya kutosihi udhr wa Jahl katika mambo ya shirk na yenye kubatilisha asl ad-Din.

Miongoni mwa adillah hizo ni kauli Yake (ta'ala), "Ameliongoza kundi moja na kundi jingine upotevu umelazimika juu yao; kwa hakika waliwafanya mashetani kuwa marafiki (wao) badala ya Mwenyezi Mungu, na wanadhani ya kuwa wao wameongoka." 40

At-Tabari (Rahimahullah) anasema, Yeye (ta'ala dhikrahu) anasema, "Kundi la walostahiki [kuwa katika] upotofu wamepotezwa na njia ya Allah na wamezuiliwa kuifuata njia iliyonyooka kwa sababu wamewachukua / fanya shayatin kuwa ndio marafiki wao na nusura yao badala ya Allah, hali ni wajinga hawajui kosa walilolifanya. Badala yake, walifanya hivyo wakidhani kuwa wako katika uongofu na Haqq, na (wakidhani) kwamba njia waloifuata ndiyo sahihi."

Hii ni katika adillah (dalili) za wazi kabisa zinazothibitisha makosa ya mtu anayedai kuwa Allah hamwadhibu mtu kutokana na dhambi au kuamini katika upotevu isipokuwa na mpaka baada ya kufahamu kuwa jambo hilo ni baya (ovu), kisha akafanya jambo hilo kwa kibri tu kwa Rabb wake. Kama ndivyo, basi kusingalikuwa na tofauti baina ya kundi potofu lililopotea na kudhani kuwa liko katika uongofu, na kundi la uongofu. Kwa hakika, Allah ameweka tofauti baina yao katika nembo zao na sheria zao katika Ayah hii.41

Kadhalika, miongoni mwa dalili kwamba hakuna 'Udhr kwa Jahil katika suala la shirk ni kauli yake (ta'ala), "Sema, "Je Tuwaambieni wale wenye hasara zaidi kuhusiana na vitendo vyao? Ni ambao bidii yao imepotea bure katika maisha ya dunia, nao wanafikiri kwamba wanazifanya ('amal zao) vema sana.'"42

40 Al-A'raf: 30.

41 Tafsir at-Tabari, Juz. 12, uk. 388.

42 Al-Kahf: 103-104

At-Tabari (Rahimahullah) anasema, “Hii ni katika adillah kubwa sana inayobainisha makosa ya madai ya yule asemaye kwamba hakuna awezaye kumkufuru Allah isipokuwa akikusudia kufr baada ya kuwa na 'Ilm ya Upweke wake. Allah (ta‘ala dhikrahu) amesema kuhusu wao katika Ayah hii kwamba ni wale waliogandamana na dunia hii lakini walipotea, hali wakiamini walikuwa wakitenda kheri kwa matendo yao. Anasema kuwa ni wale waliozikufuru Ayat za Rabb wao , na kama [ulikuwa sahihi] usemi wa wale wanaodai kuwa hakuna anayemkufuru Allah isipokuwa anapokuwa na utambuzi (ufahamu), hapa itawadhihirikia watu ambao Allah ametujulisha juu yao na akasema kuwa walidhani kuwa wanafanya 'Amal nzuri, kwamba kwa hakika walikuwa wanafanya vitendo vyema na wangelilipwa kwayo. Lakini, kauli [iliyo sahihi] inakinzana na wanachokisema, na 'Azza wa Jall ametufahamisha sisi kuhusu wao kwamba kwa Allaah walikuwa kuffar na kwamba vitendo vyao vilipotea bure.[43]

## Tunapomhukumu mtu binafsi kufr na shirk, hili linahusisha nini?

Tunapomhukumuia mtu kufr na shirk, japokuwa alikuwa ni Jahil, inahusisha: kukata mahusuiano na mafungamano ya iman baina yetu na yeye mpaka atubie kwa Allah (ta‘ala); hatumuoi ama kutuoa wala hatuli kichinjwa chake; hatumuombei msamaha kwa Allah akifa katika hali hiyo; hahusishwi / hapewi Haqq ambazo Allah ameziwajibisha kwa Muslimin; na hukmu zingine mbalimbali.

Kuhusu adhabu yake katika Dunya na Aakhirah, basi hili linategemeana na kufikiwa na hujjah ya Mtume. Hili ndilo lililosahihi kwa mujibu wa qawl za ‘ulamaa, na dalili yake ni qawl Yake (ta‘ala), “Wala sisi hatuadhibu mpaka tupeleke Mtume.”44

43 Tafsir at-Tabari, Juz. 18, uk. 128

44 Al-Isra: 15

Tunatilia mkazo kuwa yeyote atayeanguka katika shirk katika Ummah huu pia ni mushrik kafir, hata kama atadai Uislam na akatamka shahadatayn.

Allah (ta'ala) anasema, "Na kwa yakini yamefunuliwa kwako na kwa waliokuwa kabla yako, kwamba ukimshirikisha Allah [na chochote], a'mal zako zitaanguka, na lazima utakuwa miongoni mwa wenye kukhasirika."45

Naye (ta'ala) anasema baada ya kuwataja Mitume wake ('Alayhim as-salam), "Hiyo ni hidaaya ya Allah, humhidi amtakaye katika waja wake. Na lau wangelimshirikisha yangeliwaharibikia waliyokuwa wakiyatenda."46

Ayat hizi ni katika uthibitisho madhubuti kwamba Uislam unavunjwa na unabatilishwa na shirk, na kwamba yeyote katika ummah huu atakayefanya shirk, basi yeye ni kafir, hata kama ametamka shahadatayn au ametekeleza baadhi ya 'Ibaadah zingine za Kiislam.

Tunahitimisha kwa mambo mawili:

**Jambo la Kwanza ni:** Mtu akisimamisha asl ad-Din, akamwabudu Allah, asimshirikishe Yeye, na akamwamini Mtume wake (Swallallahu 'Alayhi wa Sallam), lakini anajahl katika neno "asl ad-Din."

Yaani, ukimuuliza ni nini asl ad-Din, anapata kigugumizi au hajibu. Hilo halimdhuru yeye kutokana na kwamba ameshasimamisha asl ad-Din, kama ambavyo haimdhuru yeye ikiwa hafahamu msamiati wa maswala na mambo haya [mengine].

45 Az-Zumar: 65.

46 Al-An'am: 88.

Dalili ya haya tuliyoyasema inatoka katika Swahihayn (Bukhari na Muslim) - kwa lafdh ya al-Bukhari - kutoka kwa Mu‘adh ibn Jabal (Radhiyallahu ‘Anhu) kwamba amesema, nilipokuwa nimepanda punda pamoja na Mtume (Swallallahu ‘Alayhi wa sallam), alinambia (kwa kurudia) mara tatu, “Ewe Mu‘adh!” Niliitika kila mara, “Niko hapa na kwa ajili yako.” Kisha akanambia, “Je, wafahamu haqq ya Allah juu ya Wenye kumwabudu (waja wake) Yeye?” Nikamjibu, “Hapana.” Akasema, “Haqq ya Allah juu ya waja wake ni kwamba wamwabudu Yeye pasipo kumshirikisha na chochote.”

Hivyo, kauli ya Mu‘adh (Radhiyallahu ‘Anhu) kwamba alikuwa hafahamu haqq ya Allah juu ya waja wake haikumfanya yeye kuanguka katika kufr au shirk, kwa sababu aliisimamisha haqq hiyo ingawa hakujua msamiati wa Kishari'ah unaoashiria maana hiyo.

**Jambo la Pili:** Moja ya mambo tuloyataja kuwa ni katika asl ad-Din laweza lisijulikane kwa Tullaab al-'Ilm kama ni asl ad-Din, nalo ni suala la chuki dhidi ya mushrikin na kuwa na al-Walaa' (mapenzi) na Waumini.

Matokeo yake, anachukulia kuwa jambo hilo ni katika wajibat wa Din na si katika asl yake, au kutosema chochote. Hili halivunji asl ad-Din madamu ana bara’ah dhidi ya mushrikin na mapenzi kwa Waumini.

Shaykh Sulayman ibn ‘Abdillah (Rahimahullah) anasema, Yatosha kwa Muislam kujua kwamba Allah amemtwika yeye jukumu kuwafanya mushrikin ni maadui wake na kutowafanya wao ni maarafiki, na Allah amewajibisha kuwapenda Waumini na kuwafanya marafiki. Jambo hili amelifanya ni Shart ya Iman, kama alivyoikataa Iman ya yeyote mwenye

kuonyesha mapenzi kwa “mtu yeyote mwenye kumpinga Allah na Mtume wake, hata kama ni wazazi wao, watoto wao, ndugu (jamaa zao), watu wa kabila lao.” Hilo likiwa ni sehemu ya maana ya ‘laa ilaaha illaa Allah’ au  moja ya kipengele (hitaji) chake, Allah hajatukalifisha kutazama katika hilo. Ametukalifisha tu sisi kujua kwamba lililotajwa hapo juu ni Wajib na ni Faradh, na amelazimisha kulifanyia kazi. Hili ni fardh na muhimu, bila shaka. Na mwenye kuchukulia hilo kuwa ni sehemu katika maana yake ama kipengele muhimu, hilo ni sawa na ni faida ya ziada. Lakini asochukulia hivyo, hakalifishwi kufanya hivyo, hasa wakati wa malumbano na hoja, yanayopelekea kwenye mambo ya ajabu, ikiwa ni pamoja na kukhitalifiana na kufarakana baina ya Waumini – wale waloshikilia wajibat wa Iman, wamepigana jihad kwa ajili ya Allah, wamewafanya mushrikin kuwa ni maadui, na wamewafanya Muslimin kuwa ni marafiki wao.[47]

47 Ad-Durar as-Saniyyah, Juz. 8, uk. 166.

## Sura 3

## Takfir al-Mushrikin

Katika sura hii, In Shaa Allah (ta‘ala), tutaanza kuzungumza kuhusu takfir al-mushrikin. Tutazungumzia mambo mawili:

Jambo la kwanza: Tutajibu swali: “Ni ipi nafasi ya takfir katika Din?”

Jambo la pili: Tutataja ‘illah, manat, au sabab (sababu) za kumkufurisha mutawaqqif wa takfir al-mushrikin.

Kabla hatujaingia kuzielezea sababu hizi, tunapenda kwanza kutaja aqwal za Ahl Al-'Ilm kuhusu kufr ya yule asomkufurisha kafir…

Abul-Hasan al-Malati ash-Shafi‘i (Rahimahullah) anasema, “Watu wa Qiblah kwa ujumla wao wamekubali, pasi na kukhitalifiana baina yao, kwamba yeyote mwenye kutiliashaka [kufr ya] kafir, basi ni kafir.”48

Qadhi ‘Iyadh (Rahimahullah) anasema, “Tunamkufurisha asiyemkufurisha yeyote mwenye kufuata njia nyingine badala ya njia ya Muslimin, au kutoguswa nao, au kutilia shaka [kufr yao], au akaridhia njia (mfumo) yao, hata kama anadai Uislam na Iman ndani yake na anaamini upotofu wa kila njia nyinginezo - kwani kwa kudhihirisha yanayokinzana nayo (yaani kuacha kuwakufurisha) anakuwa kafir.”49

48 Tanbih war-Radd ‘ala Ahlil-Ahwa wal-Bida’, uk. 40.

49 Ash-Shifa bi-Ta’rif Huquq al-Mustafa, Juz. 2, uk. 286.

An-Nawawi (Rahimahullah) anasema, "Yeyote asiyewakufurisha wale wenye kufuata njia isiyokuwa ya Uislam, kama Wakristo, au akatilia shaka kuwakufurisha wao, au akaridhia (akakubali) njia yao, basi yeye ni kafir."50

Al-Hajjawi (Rahimahullah) amesema wazi kabisa kwamba yeyote "asiyewakufurisha wale wenye kufuata njia isiyokuwa ya Uislam, kama vile wakristo, au akatilia shaka kufr yao, au akaridhia njia (mfumo/dini) yao… basi ni kafir."51

Al-Buhuti (Rahimahullah) amesema vile vile takfir ya yeyote "asiyewakufurisha wenye kufuata njia isiyokuwa ya Uislam, kama vile Ahl al-Kitab, au akatilia shaka kufr yao, au akaridhia njia yao."52

Na Shaykh al-Mujaddid Muhammad ibn 'Abdil-Wahhab (Rahimahullah) anasema, "Yeyote asowakufurisha mushrikin, au akatilia shaka kufr yao, ama akaridhia mwenendo (njia/mfumo) wao amekufuru kwa ijma' (maafikiano)."53

Sasa tunasonga mbele, kuelezea suala la kwanza ambalo ni kujibu swali : "Ni ipi nafasi ya takfir katika Din?"

Jibu ni kwamba takfir ni hukm halisi ya kishari'ah. Haingii katika 'aql (akili) wala haingii katika suala hili (asl ad-Din) na maana ya asl ad-Din tumekwisha ielezea hapo kabla katika Sura ya mwisho. Kwa hiyo, takfir al-mushrikin ni katika wajibat wa Din na si katika asl ad-Din.

50 Rawdah at-Talibin, Juz. 10, uk. 70.

51 Al-Iqna', Juz. 4, uk. 298.

52 Sharh Muntaha al-Iradat, Juz. 3, uk. 39

53 Ad-Durar as-Saniyyah, Juz. 10, uk. 91.

## Hivyo, tofauti ni ipi?

Tofauti ni kuwa lililo katika asl ad-Din, basi hakuna 'Udhr bi Jahl na si shart kumsimamishia hujjah yeyote mwenye kuuacha au kuacha sehemu yake.

Lakini takfir, hii ni hukm shar‘i na kuna 'Udhr bi Jahl na ta'wil katika hilo.

Kadhalika, takfir haiko sampuli (daraja) moja, bali kuna daraja tofauti-tofauti. Hivyo miongoni mwa takfir ni ile ambayo ni muhimu kujulikana katika Din, mathalani takfir ya yeyote ambaye Allah amemfanyia takfir hasa ndani ya kitabu chake, mfano Iblis; Fir‘awn; na yeyote mwenye kufuata njia isiyo ya Uislam mathalani Wakristo; Mayahudi; na Waabudu Masanamu. Na yaliyo chini ya hayo katika yale yenye khitilafu juu ya takfir ya mwenye kufanya, kama vile kuacha swalah na mfano wake. Kwa kuongezea katika hilo, baina yao kuna ngazi mbalimbali, ambazo punde tu tutazijadili katika Sura ijayo, kwa idhn ya Allah (ta‘ala).

Hivyo tunasema: Kwa hakika, takfir ni katika wajibat wa Din, ni hukm shar‘i, haina chanzo isipokuwa kutoka katika adillah za kishari'ah, na ‘aql haina nafasi katika hilo. Hili ndilo lililofuatwa na kuthibitishwa na Ahl al-'Ilm na limeshikiliwa katika suala hili. Na tutakuhudhurishia baadhi ya aqwal zao.

Qadhi ‘Iyadh (Rahimahullah) anasema, “Kichwa cha Habari: Sura inayobainisha kauli zinazozingatiwa kuwa ni Kufr, kuna khitilafu kwamba ni kufr au la, na zisizo Kufr. Fahamu, kwamba upambanuzi wa Sura hii na upambanuzi juu ya utata wake unatoka katika Shari‘ah, ‘aql haina nafasi katika hilo.”54

54 Ash-Shifa bi-Ta’rif Huquq al-Mustafa, Juz. 2, uk. 282.

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) anasema, “Takfir ni hukm shar‘i inayofanya mali ya mtu ni ruhusa kuichukua, ruhusa kuimwaga damu yake, na kumtia mtu motoni. Hivyo inachukuliwa kama zinavyochukuliwa hukm zingine za kishari'ah.”55

Naye (Rahimahullah) anasema, “Kwa hakika, kufr na fisq ni hukumu za kishari'ah; si kama yale mambo yanayotambulika kiakaili (‘aql). Kafir ni yeyote ambaye Allah na Mtume wake wamesema ni kafir, na fasiq ni yeyote ambaye Allah na Mtume wake wamesema ni fasiq, kama ambavyo Muumini na Muislam ni yeyote ambaye Allah na Mtume wake wamesema ni muumini na muislam…”mpaka aliposema, “Hivyo jambo hili, lote, husimamishwa kishari'ah.”56

Pia (Rahimahullah) amesema, “Iman na kufr ni katika zile hukm ambazo husimamishwa na Risala (Ujumbe), na ni kwa dalili za kishari'ah zenye kupambanua baina ya muumini na kafir, si dalili za kiakili.”57

Al-‘Allamah ibnul-Qayyim (Rahimahullah) anasema, “Kukufurisha ni haqq ya Allah kisha rasuluhu (Mtume wake)… kunakosimamishwa na maandiko si kauli ya fulani… yeyote ambaye Rabb al-'Aalamin na ‘abduhu (mja wake)… wamesema (wamemuashiria) kuwa ni kafir, basi ana kufran.”58

55 Bughyah al-Murtad, uk. 345.

56 Minhaj as-Sunnah an-Nabawiyyah, Juz. 5, uk. 92.

57 Majmu’ al-Fatawa, Juz. 3, uk. 328.

58 Al-Kafiyyah ash-Shafiyyah, uk. 858.

Ibn Wazir as-San'ani (Rahimahullah) anasema, "Dalili za kufr na fisq hazichukuliwi isipokuwa kwa maandiko ya wazi yaloteremshwa, na hakuna khitilafu katika hilo."59

Kwa kuzingatia hilo, tunasema: Yule ambaye hafahamu hukm ya kishari'ah kuhusu mmoja wa kuffar au mushrikin, au moja ya makundi yao, huyo hukm yake si kama ya mwenye kufanya shirk, kwa sababu lililo shirk huvunja asl ad-Din, kama tulivyosema katika Sura ilopita. Badala yake, hukm yake ni kama hukm ya yeyote yule asojua baadhi ya hukm za kishari'ah au baadhi ya faraa'idh za Kiislam. Kwa hiyo yeyote alofikiwa na hujjah ya Risalah (Ujumbe) ikasimamishwa dhidi yake, katika hilo anakufuru, lakini yeyote ambaye hujjah ya Risalah haikumfikia, hawi kafir. Hili ni kinyume na kutojua tawhid, ambayo ni asl ad-Din, kwani hakika, yeye ni kafir kwa kufr ya Jahl.

Hili ndilo linalofuatwa na kushikiliwa na Ahl al-'Ilm kuhusu tofauti baina ya kutofahamu asl ad-Din na kutofahamu wajibu wa kishari'iah.

Imam Muhammad ibn Nasr al-Marwazi amesimulia kutoka kwa kundi la watu wa hadith kwamba wamesema, ni dhahiri (wazi) kwamba kumjua Allah ni iman na kutomjua Yeye ni kufr. Hivyo hivyo, kutimiza (mambo ya faradhi) wajibu ni iman lakini kutoyajua mambo hayo kabla hayajateremshwa si kufr…

Atakayekanusha na kukataa mambo haya ya wajibat basi ameikufuru Risalah iliyoteremshwa na Allah. Lakini muislam ambaye hajui maandiko yaloteremshwa na Allah hazingatiwi kuwa ni kafir, na kutomjua Allah, kwa vyovyote iwavyo, ni kufr iwe kabla ama baada ya khabar (kuteremshwa maandiko).[60]

59 Al-'Awasim min al-Qawasim, Juz. 4, uk. 179.

60 Ta'dhim Qadar as-Salah, Juz. 2, uk. 520

Kwa kuzingatia namna usimamishaji hujjah unavyofanyika na jinsi sharti hiyo inavyotimizwa kabla, takfir inatofautiana kutegemea aidha jambo ni la wazi na dhahiri ama ni la kufichika na ni tata. Hivyo hujjah huweza kusimamishwa kwa mutawaqqif kutokana na takfir wakati ambapo kulikuwa na 'ilm, ili jambo liachwe kwa ajili ya kupuuza na liwe halikufanywa si kwa sababu ya Jahl , na pasiwe na 'udhr isipokuwa kama alikuwa ni mgeni katika Uislam au alikuliwa shamba (kijijini sana). Kwa upande mwingine, hakika kusimamisha hujjah kwaweza kuwa ni kuelezea andiko la kishari'ah linaloonyesha kufr ya mwenye kufanya au kusema hivi ama vile, na kufikiwa tu na Quran kwa ujumla haitoshi. Kwani hakika, wakati mwingine kusimamisha hujjah ni kwa kuelezea dalili pamoja na kuondoa shubuhat na kujibu dalili za mpinzani.

Kutakuwa na ufafanuzi zaidi juu ya suala hili wakati wa kuzungumzia daraja mbalimbali za wale wasofanya takfir.

Kuna dalili kadhaa za kuonyesha tofauti baina ya Jahl katika mambo ya kishari'ah  na Jahl katika asl ad-Din, au kuchukulia kwamba takfir al-mushrikin ni katika mambo ya kishari'ah na si katika asl ad-Din, miongoni mwazo ni:

Hakika, Mitume wote (‘Alayhim as-salam) walianza kwa kuwaita watu wamwabudu Allah pekee bila kumshirikisha. Na ikiwa Jahl katika hukm ya takfir ilikuwa ni kufr kusingelikuwa na muda wa kuchelewa kubainisha asl ad-Din.

Kadhalika, miongoni mwa dalili za utofauti huu kwamba takfir ni katika wajibat wa Din na si katika asl ad-Din ni yale yalothibitishwa kutoka kwa Sahabah

(Radhiyallahu ‘Anhum) kuhusu kuacha kuwafanyia takfir watu waloanguka katika riddah na kuwaita Muslimin. Pindi Ayat zilipoteremshwa zikibainisha kufr ya watu hao, (Sahabah) hawakuambiwa watubie kutokana na tawaqquf (kutowakufurisha). Kinyume chake imethibiti kwamba mmoja wa Sahabah alianguka katika shirk kwa ujinga (kutojua), licha ya hivyo, Sahabah walimkufurisha, na Mtume (Swallallahu ‘Alayhi wa sallam) alimuamrisha kuufanya upya Uislam wake (yaani asilimu / apige shahadah upya). Hili linathibitisha tofauti baina ya kuanguka katika shirk kutokana na Jahl na kutojua mambo ya kishari'ah na hukm.

Kutoka kwa Ibn ‘Abbas (Radhiyallahu ‘Anhuma), kwamba amesema, baadhi ya watu wa Makkah walisilimu lakini walikuwa wakificha Uislam wao. Basi mushrikin wakawachukua wao kwenda vitani siku ya Badr. Baadhi yao walijeruhiwa na wengine waliuliwa. Muslimun wakasema, “Jamaa zetu hawa walikuwa ni Muslimin na walilazimishwa [kutoka kuja kupigana dhidi yetu], hviyo waombeeni msamaha (maghfirah).” Kisha ikateremka Ayah,

“Hakika, Malaika watawaambia wale ambao wamewafisha nao wamejidhulumu nafsi zao, ‘Mlikuwa vipi?’ Watasema, ‘Tulikuwa tunaonewa.’ Malaika watawaambia, ‘Kwani ardh ya Allah haikuwa na wasaa wa kuhamia humo?’ Basi hao makaazi yao ni Jahannam, nayo ni marejeo mabaya kabisa.” (An-Nisaa' : 97).

Kwa hiyo Ujumbe wa Ayah hii ulitumwa kwa Muslimin walioaki na kwamba hawana 'udhr. Kisha wakaondoka, lakini mushrikin waliwafuata wao na wakawakamata na wakawaburuza katika fitnah. Kwa hiyo Ayah hii: “Na katika watu wapo wasemao, ‘tumemwamini Allah...,’” (Baqarah : 8) iliteremshwa.[61]

61 Imesimuliwa na at-Tabari katika tafsir yake (Juz. 9, uk. 102) ikiwa na sanad sahih.

Shaykh ‘Abdullah ibn Muhammad ibn ‘Abdil-Wahhab (Rahimahumullah) anasema, “Hivyo Allah aliteremsha ayah hii na akabainisha hukm ya mushrikin hao na kwamba walikuwa ni katika watu wa motoni japokuwa walitangaza Uislam.”62

Na kutoka kwa Sa’d ibn Abi Waqqas (Radhiyallahu ‘Anhu) amesimulia kuwa, “Tulikuwa tunazungumzia jambo fulani, nami nilikuwa nimetoka katika jahiliyyah si muda mrefu, basi nikaapa kwa al-Lat na al-‘Uzza, maswahabah wa Mjumbe wa Allah wakanambia: “Umesema jambo baya liliyoje! Nenda kwa Mjumbe wa Allah na umueleze, kwani tunadhani umefanya kufr.” Hivyo, nikamwendea na nikamwambia, naye akanambia: “Sema laa ilaaha illaa Allah wahdahu laa sharika lah (Hapana mwenye haqq ya kuabudiwa ila Allah pekee pasi na mshirika) mara tatu, na jilinde kwa Allah dhidi ya Shaytan mara tatu, na tema mate makavu kushoto kwako mara tatu, na usiseme hivyo tena.”63

Ibnul-Wazir as-San‘ani (Rahimahullah) ameielezea hadith hii na kusema, “Hii no amri ya [mtu] kuufanya upya Uislam (wake).”64

Ibnul-‘Arabi al-Maliki (Rahimahullah) anasema, “Kwa hiyo, atayeapa kwa al-Lat na al-‘Uzza hali ni Muislam, na akagandamana na hilo, yaani, kwa kusifia (kutukuza), hakika ni kafir.”65

62 Ad-Durar as-Saniyyah, Juz. 10, uk. 241.

63 Imesimuliwa na an-Nasai kwa jayyid sanad.

64 Ithar al-Haqq ‘ala al-Khalfa lakh algaq, uk. 380.

65 ‘Aridah al-Ahwidhi, Juz. 1, uk. 28.

Shaykh Sulayman ibn ‘Abdillah (Rahimahullah) anasema, “Imechukuliwa kutoka kwayo (yaani, hadithi ya Sa’d) na kundi la Wanachuoni walosema kuwa angeapa kwa asokuwa Allah, [basi] anakufuru na kufanya shirk. Wamesema kwa sababu Mtume (Swallallahu ‘Alayhi wa sallam) alimuamuru yeye kufanya upya Uislam wake kwa kusema laa ilaaha illaa Allah; angalikuwa hajakufuru, asingaliamrishwa kufanya hivyo. Jumhur ya Wanachuoni, kwa upande mwingine, wamesema haanguki katika kufr al-Akbar inayomtoa mtu katika Millah na badala yake, ni shirk ndogo.”66

Hivyo hakusamehewa / hakupewa 'udhr (Radhiyallahu ‘Anhu) kwa kuanguka katika hilo, ingawa katoka kwenye jahiliyyah muda si mrefu.

Kadhalika, miongoni mwa dalili tofautishi kwamba takfir ni katika wajibat wa Din na ni hukm shar‘i, na si katika asl ad-Din ambapo hakuna mwenye kupewa 'udhr, ni yale yalosimuliwa kutoka kwa Sahabah (Radhiyallahu ‘Anhum) katika kutofautiana baina yao kuhusu takfir ya baadhi ya murtaddin. Pindi Allah (ta‘ala) alipobainisha kufr ya watu hao (yaani murtaddin), Allah hakuwaamrisha wale ambao hawakuwakufurisha kufanya upya Uislam wao.

Hakika, Allah (ta‘ala) anasema, “Mmekuwaje kuwa makundi mawili kwa khabari ya wanafiki, na hali Allah amewageuza kwa sababu ya yale waloyachuma? Je, mnataka kumwona mwongofu yule ambaye Allah amemhukumu kuwa kapotea? Na aliyemhukumu Allah kuwa amekwishapotea wewe hutampatia njia. Wanapenda lau kuwa nanyi mngekufuru kama walivyokufuru wao ili muwe sawa sawa. Basi msiwafanye marafiki miongoni mwao mpaka wahame kwa ajili ya Din ya Allah.”67

66 Taysir al-‘Aziz al-Hamid, uk. 529

67 An-Nisa: 88-89.

Lililo sahihi juu ya sababu ya kuteremshwa kwake ni kwamba Mtume (Swallallahu 'Alayhi wa sallam) alitoka kwenda [vita ya] Uhud na kisha baadhi ya watu ambao mwanzo walikuwa pamoja naye, waliondoka na wakarudi nyuma. Maswahabah wa Mtume (Swallallahu 'Alayhi wa sallam) waligawanyika katika rai mbili kuhusu wao; baadhi wakasema, "Tunatakiwa tuwaue," lakini wengine wakasema, "Msiwaue."68

Na imesimuliwa kwa sanad sahih kutoka kwa Mujahid (Rahimahullah) kwamba amesema, baadhi ya watu walikuja kutoka Makkah mpaka wakafika Madinah. Wakadai ni muhajirun na kisha baada ya hapo wakaritadd. Wakamwomba ruhusa Mtume (Swallallahu 'Alayhi wa sallam) warudi Makkah na wakachukue bidhaa zao kwa ajili ya biashara. Waumini wakatofautiana kuhusu wao; baadhi wakasema, "Ni munafiqun," na wengine wakasema, "Ni waumini." Kisha Allah akaonyesha nifaq yao na akaamrisha wapigwe vita.69

Hakika, imeripotiwa hadithi yenye maana kama hii kutoka kwa 'Abdur-Rahman ibn 'Awf na ibn 'Abbas (Radhiyallahu 'Anhum).

Zaidi, imesimuliwa katika sanad Sahih mursal (yaani imekatika) kutoka kwa Tabi'in kadhaa, nao ni: 'Ikrimah, as-Suddi, Qatadah, na Muhammad ibn Ka'b al-Qaradhi (Rahimahumullah).

Imam at-Tabari (Rahimahullah) amesema katika maelezo yake kuhusu kauli Yake (ta'ala): "Mmekuwaje kuwa makundi mawili kwa khabari ya wanafiki, na hali Allah amewageuza kwa sababu ya yale waloyachuma?"...

68 Muttafaq 'Alayh.

69 Imesimuliwa na at-Tabari ikiwa na sanad sahih.

Anasema inamaanisha: Allah aliwarejesha wao katika hukm ya watu wa shirk, hapo damu yao ni halali kumwagwa na watoto wao kuchukuliwa mateka.[70]

Kwa hakika, Imam at-Tabari ameipa kipaumbele rai kwamba sababu ya kuteremshwa Ayah hii kwamba ilihusu mtu aliyeritadd katika Uislam. Anasema, baada ya kutaja aqwal mbalimbali za Salaf juu ya sababu za kuteremshwa kwake,

Na rai ya mwanzo kati ya hizi ndiyo sahihi. Rai inayosema kuwa Ayah hii iliteremshwa kutokana na kutofautiana maswahabah wa Mtume wa Allah (Swallallahu 'Alayhi wa sallam) kuhusu watu walioritadd baada ya Uislam miongoni mwa watu wa kutoka Makkah.[71]

Ibn Abi Zamanin (Rahimahullah) anasema, walikuwa ni watu miongoni mwa munafiqin walokuwa Madinah kisha wakenda Makkah. Kisha wakaondoka Makkah kwenda Yamamah kwa ajili ya biashara, kisha wakaritadd katika Uislam na wakadhihirisha shirk ilokuwa ndani ya nyoyo zao. Hivyo, Muslimin wakakutana nao na wakagawanyika pande mbili (yaani makundi mawili) kuhusiana nao.

Baadhi wakasema: "Damu yao ni halali. Wao ni mushrikin murtaddin." Wengine wakasema: "Ni haramu damu yao. Ni watu walokumbwa na fitnah." Hatimaye, Allah (ta'ala) akasema, "Mmekuwaje kuwa makundi mawili kwa khabari ya wanafiki..."72

70 Tafsir at-Tabari, Juz. 8, uk. 7.

71 ibid, Juz. 8, uk. 13.

72 Tafsir al-Quran al-'Aziz, Juz. 1, uk. 393.

Dalili nyingine ni ile ilopendelewa na kundi la Wanachuoni kwamba ‘Umar ibnul-Khattab (Radhiyallahu ‘Anhu) mwanzo, alijiweka mbali na kuwakufurisha wale walokataa kutoa zakah. Wakati Abu Bakr (Radhiyallahu ‘Anhu) alipombainishia yeye kufr yao alikubaliana naye na hakuambiwa kuwa atubie kutoka na kutowakufurisha wao.

Hakika, imesimuliwa kwa sanad sahih kutoka kwa ‘Umar (Radhiyallahu ‘Anhu) kwamba alimwambia Abu Bakr kuhusu murtaddin, “Utawapigaje watu hali ya kuwa Mtume wa Allah (Swallallahu ‘Alayhi wa sallam) amesema, “Nimeamrishwa nipigane na watu mpaka waseme laa ilaaha illaa Allah, basi yeyote atakayesema hivyo mali yake na nafsi yake vimehifadhika dhidi yangu ila kwa haqq yake (yaani isipokuwa kwa mujibu wa Shari‘ah), na hesabu yao ipo kwa Allah.”73

Ukweli wa mambo ulivyo, baadhi ya Wanachuoni wakubwa wa Salaf walijitenga, mwanzo wa jambo, kuwakufurisha watu walosema Quran imeumbwa. Na miongoni mwao ni wale ambao hawakuwakufurisha Jahmiyyah, licha ya uovi wake. Hawakuwa kuffar kutokana na hilo, na pindi dalili juu ya Kufr yao ilipowabainikia, hawakusita kuwakufurisha wao, wala hawakuufanya upya Uislam wao kutokana na kutowakufurisha mwanzo.

Kutoka kwa Yaqub ibn Ibrahim ad-Dawraqi ambaye amesema, nilimuuliza Ahmad ibn Hanbal kuhusu mtu anayesema Quran imeumbwa, na akanijibu, “Sikuwakufurisha mimi hadi niliposoma [baadhi ya] ayat kutoka katika Quran: ‘Na kama ukifuata matamanio yao baada ya Ujuzi uliokwisha kujia.’ (al-Baqarah : 120).

73 Sahih al-Bukhari, Juz. 2, uk. 105, #1399.

Na kauli yake: ‘Baada ya kukufikia Ujuzi ('Ilm).’ (al-Baqarah : 145). Pia kauli yake: ‘Amekiteremsha kwa Ujuzi wake.’”74

Na kutoka kwa Ibn ‘Ammar al-Mawsili (Rahimahullah) ambaye kasema, Ibnul-Madini aliniuliza: “Ni jambo gani linakuzuia wewe kuwakufurisha wao (yaani Jahmiyyah)?!” Na mwanzo sikuwa nikifanya takfir mpaka ibnul-Madini aliponiambia aloniambia; Kwa hiyo alipoacha kufanya hivyo kipindi cha Mihnah, nilimwandikia yeye nikimkumbusha juu ya Allah na nikamkumbusha kuhusu alichoniambia juu ya kuwakufurisha wao.[75]

Na kutokana na hilo tunahitimisha jambo la kwanza…

**Sasa tunaanza jambo la pili ambalo ni :** “Ni nini manat, ‘illah, au sabab ya kumkufurisha yule asofanya takfir al-mushrikin?”

Jibu: Ni kutokana na takdhib (kutatizika) na kukanusha maandiko ya kishari‘ah. Kwa kutazama aqwal za Ahl al-'Ilm juu ya kitenguzi hiki inadhihirika wazi kuwa jambo lenye mashiko ni kwamba kufr ya asofanya takfir inarejea katika kutatizika (kuchanganya) na kukanusha maandiko ya kihari‘ah, na si katika kutengua asl ad-Din.

Hakika, Wanachuoni wengi wamerudia-rudia kutaja manat hii kulingana na ukweli kwamba hapa kufr inatokana na kukanusha hukm za kishari'ah zinayofahamika sana (maarufu) zilizoafikiwa, au kutokana na kukanusha yanayojulikana katika Din kwa desturi.

74 Imenukuliwa na Abi Ya’la katika Tabaqat al-Hanabilah (Juz. 1, uk. 414) kutoka kwenye al-Khallal, na sanad yake ni jayyid.

75 Imesimuliwa na al-Khatib al-Baghdadi katika Tarikh Baghdad.

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) anasema, "Kufr ni kukanusha yanayojulikana katika Din kwa desturi, au kukanusha maandiko ya kishari'ah yaliyotangaa (maarufu) ambayo yameafikiwa, na mfano wa hayo."76

Hapa ndipo tulipopata yanayohusiana na hili katika aqwal za Ahl al-'Ilm walotaja manat ya kufr kwa mutawaqqif wa kafir.

Kwa hakika, Qadhi 'Iyadh ametaja sababu ya takfir ya mutawaqqif wa Mayahudi, Wakristo, na wale walo kinyume na Din ya Uislam, kwa mujibu wa yalonukuliwa kutoka kwa al-Baqillani: Kwa sababu Tawqif (maandiko yaloteremshwa) na Ijmaa' (maafikiano) vimekubali kufr yao, hivyo asiyefanya hivyo amekanusha adillah (dalili) na maandiko, au amezitilia shaka; kwani kukanusha au kutilia shaka viwili hivi hakuwi isipokuwa kwa kafir.[77]

Ibnul-Wazir as-San'ani (Rahimahullah) anasema kuhusu kumkufurisha mtu anayetilia shaka [kufr ya] mwenye kuabudu masanamu na hamkufurishi: "Hakuna sababu nyingine isipokuwa kufr yake (yaani mwabudu sanamu) inajulikana katika Din kwa desturi (kawaida)."78

Shaykh 'Abdullah ibn Muhammad ibn 'Abdil-Wahhab (Rahimahullah) ameelezea sababu ya kumkufurisha mtu mwenye kusema kwamba "haifai kumkufurisha mtu alotamka shahadatayn hata kama anamwabudu asiyekuwa Allah," kwa kusema, "Kwa sababu yeyote mwenye kusema hivi amemzulia uongo Allah, Mtume wake, na Ijmaa ya Muslimin."79

Na baadhi ya Aimmah wa ad-Da'wah an-Najdiyyah wamesema, "Hakika wale wasowakufurisha mushrikin hawajaiamini Quran. Kwani hakika, Quran imewakufurisha mushrikin na imeamrisha kuwakufurisha wao, kuwafanya maadui, na kupigana nao."80

76 Majmu' al-Fatawa, Juz. 1, uk. 106.

77 Ash-Shifa bi-Ta'rif Huquq al-Mustafa, Juz. 2, uk. 28.

78 Ar-Rawdh al-Basim, Juz. 2, uk. 508

79 Ad-Durar as-Saniyyah, Juz. 10, uk. 250.

80 ibid, Juz. 9, uk. 291.

## Sura 4

## Takfir al-Mushrikin

## (Sehemu 2)

Katika Sura hii, tutaendelea na mazungumzo - kwa msaada wa Allah (ta‘ala) - kuhusu mambo mawili:

**La kwanza:** “Je, takfir al-mushrikin yote iko daraja moja au iko daraja mbalimbali?”

**La pili:** Tutataja daraja tofauti-tofauti za mutawaqqifin wa takfir al-mushrikin…

**Sasa tunaanza na jambo la kwanza:**

“Je, takfir al-mushrikin yote iko daraja moja au iko daraja mbalimbali?”

Jibu: Maneno ya Ahl al-'Ilm yanaonyesha kuwa takfir ni hukm shar‘i iliyo katika daraja/ngazi tofauti-tofauti kutegemeana na hali mbili:

**Hali ya kwanza:** Imethibiti kiasi gani kuwa kufr hiyo inajulikana kuwa ni katika Shari'ah; yaani, ni kwa kiwango gani dalili ya kishari'ah juu ya kufr ya fulani na fulani iko wazi na bayana miongoni mwa watu, na hili ndilo lijulikanalo kama Kujua Hukm…

**Hali ya pili:** Je, kuna uhakika kiasi gani kwamba mtu huyo (mhusika) ameanguka katika shirk na kufr, na hili ndilo lijulikanalo kama kujua hal (uhalisia). Nako ni kwa kuona, au kusikia, au kwa ushahidi wa mashahidi…

Hakika, Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) amesema, “Takfir ni hukm shar‘i inayopasisha mali ya mtu kuchukuliwa, damu yake kumwagwa, na mtu kustahili moto. Hivyo inachukuliwa kama zikuliwavyo hukm zingine. Wakati mwingine huwa pana hakika, wakati mwinge hukadiriwa (hudhaniwa), na mara nyingine shaka (wasiwasi) hutokea katika hilo. Inapotokea shaka, hupendelewa kutofanya takfir, hali ya kuwa kukimbilia kwenye takfir hutokea kwa mazoea kwa wale walotawaliwa na Jahl (ujinga).”81

Hili linapingana na madai ya wasemao kwamba aina zote za kufr na shirk ziko daraja moja, na kwamba hiyo inatakiwa ifahamiwe na wote wawili - 'Aalim na Jaahil. Hakuna shaka juu ya ubatili wa madai haya na kukinzana kwake na yale yalosemwa na Ahl al-'Ilm kuhusu suala hili. Bali, linagongana na maandiko yanayosema kuwa baadhi ya kufr ni mbaya na hatari zaidi kuliko zingine.

Allaah (ta‘ala) anasema, “Wao siku ile walikuwa karibu na ukafiri kuliko Iman.”82.

Kadhalika anasema (ta‘ala), “Kwa hakika, kuakhirisha (miezi) ni kuzidi katika kukufuru.”83

Pia anasema (ta‘ala), “Hakika wale waliokufuru baada ya kuamini kwao, kisha wakazidi kukufuru…”84

Na amesema (ta‘ala),“Mabedui wamezidi sana katika ukafiri na unafiki…”85

81 Bughyah al-Murtad, uk. 345.

82 Al ‘Imran: 167.

83 At-Tawbah: 37.

84 Al ‘Imran: 90.

85 At-Tawbah: 97.

**Kuhusu jambo la pili, nalo ni:**

Daraja mbali-mbali za mutawaqqifin katika takfir al-mushrikin…

Hivyo, tunasema: Hakika, kuhusiana na mutawaqqifin katika takfir al-mushrikin kuna ngazi tofauti-tofauti kutegemeana na uzito/ukali wa dalili ya kishari'ah na uwazi wa kufr au shirk…

Shaykh al-Mujaddid Muhammad ibn ‘Abdil-Wahhab (Rahimahullah) anasema, “Wale tawaghit ambao watu wanawaamini, kuwasifu (kukubalika), na wana-waamrisha juu yao, miongoni mwa watu wa al-Kharaj na wengineo wajulikanao na walio maarufu kwa watu wote; wote ni kuffar murtaddin katika Islam. Na yeyote mwenye kuwatetea wao, kumkashifu yeyote mwenye kuwakufurisha wao, au akadai kwamba vitendo vyao - ingawa ni viovu - haviwapelekei katika kufr, basi lililo dogo kabisa linaweza kusemwa juu ya huyu mwenye kuwakingia kifua (mtetezi wao) ni kuwa yeye ni fasiq. Nasaha (ushauri) zake hazichukuliwi, wala shahadah yake, na Swalah haisaliwi nyuma yake.”86

Zingatia kauli yake na namna alivyoona daraja tofauti-tofauti za mutawaqqif wa tawaghit; kisha daraja ya chini (ndogo kabisa) miongoni mwao ni fisq. Na hii inathibitisha kuwa mutawaqqifin wa mushrikin wana daraja na ngazi tofauti-tofauti.

Daraja hizi zinategemeana na ukali (makemeo) wa dalili ya maandiko na jinsi kufr au shirk ilivyo wazi (bayana) bila kujali uovu au hatari yake. Shirk yaweza kuwa ni mbaya zaidi kwa namna moja, lakini haiko wazi kama ile ambayo uovu wake ni kidogo kuliko hiyo.

86 Ad-Durar as-Saniyyah, Juz. 10, uk. 52

Mfano wake ni: Shirk ya waabudu masanamu ukilinganisha na shirk ya Jahmiyyah. Hukm ya takfir ya mutawaqqif wa waabudu masanamu ni mbaya zaidi kuliko hukm ya takfir ya mutawaqqif wa Jahmiyyah kwa sababu 'Ibaadah ya masanamu iko wazi zaidi kuliko ile ya ***tajahhum*** [87], japokuwa tajahhum ni shirk mbaya zaidi.

Al-'Allamah ibnul-Qayyim (Rahimahullah) anasema, "Kwa hakika, mushrik anayethibitisha (kukiri) sifa za Rabb ni bora kuliko mkaidi mkanushaji wa Sifa zake timilifu… basi uko wapi ulingano katika kubeza na kukanusha Ukamilifu wa Sifa, kuabudu mkati-na-kati baina ya muabudiwa wa Haqq, (ukilinganisha) na mfanya 'Ibaadah anayetaka ukaribu Naye (Allaah) kwa kumwabudu huyo mkati-na-kati, kufanya hivyo kwa kumuadhimisha na kumtukuza Yeye Allaah? (yaani hakuna ulingano). Maradhi ya ta'til (ukanushaji) hii ni maradhi endelevu yaso tiba."88

Naye (Rahimahullah) anasema, "Shirk ya waabudu masanamu, miungu, jua, mwezi, nyota, ni afadhali zaidi kuliko 'tawhid' ya wale (yaani, Jahmiyyah). Bila shaka shirk yao (yaani waabudu masanamu,n.k) iko katika ilahiyyah hali wanamkubali/kumkiri Muumba, Sifa zake, vitendo vyake, uwezo wake, matashi yake, na 'Ilm yake ya vitu vyote, na 'tawhid' ya wale (yaani, Jahmiyyah) iko katika kukanusha rububiyyah yake, ilahiyyah, na Sifa zake zote. Hivyo aina hii ya shirk ni mbaya zaidi, na kadiri mtu anavyozidi katika ta'til, ndivyo shirk yake inavyokuwa mbaya zaidi."89

87 Tanbihi ya mchapishaji: Ni itikadi ('Aqidah) ya Jahmiyyah inayojumuisha, lakini si haya tu, kukanusha Sifa za Allah.

88 Ad-Da wad-Dawa, uk. 144.

89 Mukhtasar as-Sawa'iq al-Mursalah, uk. 186.

Kwa mujibu wa yaliyopita, tutaanza kutaja daraja mbalimbali za wale mutawaqqifin wa mushrikin au kuffar kulingana na jinsi zilivyo wazi dalili za kufr yao, kwa kuegemea katika maneno ya Ahl al-'Ilm katika hilo.

**Daraja ya kwanza:** Yeyote ambaye hatamfanyia [takfir] mtu ambaye kufr yake inajulikana kwa desturi katika din ya watu wa dini mbalmbali; miongoni mwao:

**Kwanza:** Yeyote ambaye hatamfanyia [takfir] Iblis, Fir'awn, au yeyote mwenye kudai uungu yeye mwenyewe au kudai mungu mwingine.

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) amesema kuhusu takfir ya yeyote asiyemfanyia takfir Fir'awn, "Hakika, ujuzi ('Ilm) huu unajulikana kwa desturi kutoka katika din ya watu wenye dini mbalimbali. Muslimin, Mayahudi, na Wakristo wanajua kuwa Fir'awn alikuwa ni katika viumbe waliopindukia kumkufuru Allah."90

**Pili:** Yeyote ambaye hatamfanyia [takfir] mwabudu sanamu, hata kama anajinasibisha (kujihusisha) mwenyewe na Uislam.

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) amesema kuhusu takfir ya yeyote mwenye kuhalalisha / kuridhia 'Ibaadah ya masanamu, "Na yeyote asiyewafanyia takfir wao, basi amekufuru zaidi kuliko Mayahudi na Wakristo, kwani hata mayahudi na wakristo huwakufurisha waabudu masanamu." 91

90 Majmu' al-Fatawa, Juz. 2, uk. 125.

91 ibid, Juz. 2, uk. 127

Ibnul-Wazir as-San‘ani (Rahimahullah) anasema, “Hakuna shaka kwamba yeyote mwenyekutilia shaka kufr na asiwakufurishe waabudu masanamu, ni wajibu kumkufurisha yeye, na hakuna sababu nyingine ila hiyo kufr yake (mwabudu sanamu) inajulikana katika Din kwa desturi.”92

Hukm ya mutawaqqif kuhusiana na daraja hii ni kufr, na hakuna 'udhr wa jahl kwa yeyote ambaye hujjah ya Mtume imemfikia.

**Daraja ya pili:** Mwenye kuacha kumfanyia [takfir] mtu ambaye kufr yake inajulikana kwa desturi katika Din hasa ya Muslimin; mfano mtu asiyewakufurisha Mayahudi, Waktisto na yeyote mwenye kukinzana na Din ya Uislam.

Qadhi ‘Iyadh (Rahimahullah) anasema “Tunamfanyia takfir asiyemkufurisha yeyote mwenye kufuata din kinyume na Millah ya Muslimin, au kutoshughulishwa nao, au kutilia shaka [kufr yao], au akaridhia njia (dini) yao.” 93

Na Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) anasema, “Asiyefanya kuwa ni haramu kufuata din ya Mayahudi na Wakristo baada ya Mtume (Swallallahu ‘Alayhi wa sallam) kutumilizwa, bali, asiyewakufurisha wao na hana uadui dhidi yao, si Muislam kwa Ijmaa ya Muslimin.”94

Hukm ya mutawaqqif katika daraja hii ni kufr, na hakuna 'udhr wa jahl kwa yeyote ambaye hujjah ya Mtume imemfikia.

92 Ar-Rawd al-Basim, Juz. 2, uk. 509.

93 Ash-Shifa bi Ta’rif Huquq al-Mustafa, Juz. 2, uk. 286.

94 Majmu’ al-Fatawa, Juz. 27, uk. 464.

**Daraja ya tatu:** Yeyote asiyemfanyia [takfir] mtu yeyote mwenye kujinasibisha na Uislam na akaanguka katika shirk au kufr ambayo kuna Ijmaa kuhusu kufr ya yeyote mwenye kuanguka katika jambo hilo; nao [wasofanya takfir] wako ngazi mbalimbali:

Ngazi ya kwanza: Mtu ambaye hana ta'wil kuhusu yeye. Katika hali hii, atafafanuliwa na ataonyeshwa aidha uhalisia [wa wale waloanguka katika shirk au kufr yenye Ijmaa], au hukm shar'i kuhusu wao, au yote mawili uhalisia na hukm shar'i.

Hii inategemeana na kiasi shirk hiyo imetangaa na ni ya wazi na ni kiasi gani uko bayana/wazi uhalisia wa mutawaqqif juu yao. Ikiwa baada ya hilo, bado mtu hataki kufanya takfir, basi yeye ni kafir. Na kama uhalisia wao na hukm shar'i tayari imebainika wazi, basi mtu asiyefanya [takfir] anahukumiwa kufr bila maelezo yoyote.

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) anasema kuhusu pote la Batiniyyah, "Yule mwenye kuwadhania kheri (anawasema kwa uzuri) wao na anadai kuwa hafahamu uhalisia wao, basi hubainishiwa uhalisia wao, kama hajitengi nao na kuwakanusha wao wazi-wazi, basi atahukumiwa kwamba ni katika wao."95

Tazama jinsi ambavyo Shaykhul-Islam alivyoifungamanisha takfir ya mtu asowakufurisha pote hili hali ya kujua, (akafungamanisha na) uhalisia wao.

95 ibid, Juz. 2, uk. 133

Shaykh Sulayman ibn ‘Abdillah (Rahimahumallah) anasema kuhusu baadhi ya Murtaddin katika zama zake, “Mtu akitilia shaka kufr yao au hajui kufr yao, atabainishiwa kwa kutumia adillah kuhusu kufr yao, adillah ambazo zinatoka katika Kitabu cha Allah na Sunnah za Mtume wake (Swallallahu ‘Alayhi wa sallam).

Baada ya hapo, akitia shaka au wasiwasi, basi ni kafir kwa mujibu wa Ijmaa ya Wanachuoni, kwani anayetilia shaka kufr ya kafir naye ni kafir.”96

Zingatia kwamba Shaykh Sulayman ameweka shart la kumbainishia na kumwonyesha hukm shar‘i huyo mutawaqqif kabla ya kumkufurisha yeye.

Imam Abu Hatim ar-Razi (Rahimahullah) anasema kuhusu mtu mwenye kusema kuwa Quran imeumbwa, “Yeyote mwenye kutilia shaka kufr yake miongoni mwa watu wanaojua na wajinga, basi ni kafir. Na mjinga atafundishwa. Kwa hiyo aidha akubaliane na haqq ya kumkufurisha mtu huyo, la si hivyo atakufurishwa yeye.”97

Katika aina hii, Abu Hatim ameweka shart la kumuelimisha mutawaqqif kabla ya kumfanyia yeye takfir.

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) amesema kuhusu ***Hululiyyah*** [98], “Mwenye kutilia shaka kufr yao baada ya kujua kauli zao na [baada ya] kuijua Din ya Uislam, basi yeye anakuwa kafir mfano wa yeyote mwenye kutilia shaka kufr ya Mayahudi, Wakristo, na mushrikin.”99

96 Ad-Durar as-Saniyyah, Juz. 8, uk. 160.

97 Tabaqat al-Hanabilah, Juz. 1, uk. 286.

98 Tanbihi ya Mchapishaji: Ni pote la Jahmi ambao wana itikadi potofu kwamba Allah yupo kila mahali. Na Allaah ametakasika na madai yao.

99 Majmu’ al-Fatawa, Juz. 2, uk. 368

Lakini katika hali hii, ameweka shart la kumfahamaisha yote mawili - uhalisia wake na hukm shar‘i.

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) amesema kuhusu pote la Druze, “Hakuna khitilafu miongoni mwa Muslimi juu ya kufr yao. Badala yake, yeyote mwenyekutilia shaka kufr yao, naye ni kafir kama yeye.”100

Zingatia katika aina hii kwamba katika kumfanyia takfir mutawaqqif, hakuweka shart la kuelezea uhalisia na hukm [shar‘i]. Hii ni kutokana na uhalisia wa wazi wa pote hili na adillah zinazoashiria kufr yao.

Ngazi ya pili: ni mtu mwenye misingi mibovu, kisha akaja na ta'wil. Hukm yake inategemea ni jinsi gani kufr ya mtu au kundi ilivyowazi (bayana) na ilivyotangaa (mashuhuri).

Hivyo ikiwa kufr imetangaa na inafahamika sana, basi atazingatiwa kuwa ni kafir mkanushaji-mwenye kiburi, ajifichaye nyuma ya pazia la ta'wil yake. Na hali na muktadha mwingine kuna khitilafu kwamba je, ni fasiq au kafir.

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) anasema kuhusu pote la Batiniyyah, “Lakini yeyote atakayesema kuwa kauli zao zina ta'wil inayoafikiana na Shari‘ah, huyu atazingatiwa kuwa ni moja ya mabwana wakubwa wao na viongozi wao. Kama angalikuwa mwerevu, basi angalijua uongo wake juu ya yale ayasemayo, na kama anaamini hayo ndani na nje, basi ni kafiri mbaya zaidi ya Wakristo. Na hali -

100 ibid, Juz. 35. uk.162

kadhalika asiyewakufurisha wale (Batiniyyah) na anazipa 'udhr kauli zao  [za kufr] kutokana na ta'wil, huyu atakuwa mbali zaidi ya takfir ya Wakristo kwa imani yao ya utatu.”101

Pia (Rahimahullah) anasema, “Na kutoka kwake (yaani Imam Ahmad) kuna riwaya mbili za kumkufurisha mtu asiyefanya takfir (yaani wale wasiowakufurisha Jahmiyyah), na iliyo sahihi kati ya hizo mbili ni kwamba hawi kafiri (hakufuru).”102

Imam al-Bukhari (Rahimahullah) anasema, “Nimezitazama kauli za Mayahudi, Wakristo na Majus, na sijapata kuona watu waliowapotevu zaidi (walozidi) katika kufr yao kuliko wao (yaani Jahmiyyah), na naona kwamba wale wasowakufurisha wao ni wajinga, isipokuwa mtu ambaye hajui kufr yao.”103

Lililowazi katika kauli hii ya Imam al-Bukhari ni kuwa anaegemea katika kutowakufurisha wale wasiowakufirisha Jahmiyyah, kauli ambayo inafanana na moja ya riwaya mbili za Ahmad.

Al-Mardawi (Rahimahullah) anasema, Ibn Hamid anataja katika usul yake kufr ya Khawarij, Rafidhah, Qadariyyah, na Murjiah, na anasema, “Yeyote asiyewakufurisha wale tulowakufurisha, basi hukm yake ni fasiq na anaachwa. Kuna rai mbili juu ya kufr yake.” Na alichokisema (ibn Hamid), na wengine wasiokuwa yeye kama vile al-Marwadhi, Abu Talib, Ya’qub, na mfano wao, ni kuwa mtu huyo hawi kafir (hakufuru)…

101 ibid, Juz. 2, uk. 133.

102 ibid, Juz. 12, uk. 486.

103 Khalq Af‘al al-‘Ibad, uk. 71.

Anasema (ibn Hamid) kuhusu Mu’tazilah wanaokanusha kutolewa kwa moyo wa Mtume (Swallallahu ‘Alayhi wa sallam) ulitolewa nje na ukarudishwa ndani [ya mwili wake] wakati wa usiku wa Israa, “Kuna rai mbili juu ya kufr yao,” kwa mujibu wa msingi wake kuhusu Qadariyyah wanaokanusha Ujuzi ('Ilm) wa Allah na kwamba hiyo ni kama Sifa Yake Allaah, na kwa mujibu wa [hukm yake] kuhusu wale wasemao, “Simkufurishi mtu ambaye hawakufurishi Jahmiyyah.”104

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) anasema, “Lakini Salaf na Wanachuoni wakubwa hawakhitilafiani juu ya kutowakufurisha Murjiah, Shi‘ah al-Mufaddhalah (yaani, wale wanaomfadhilisha ‘Ali kuliko Sahabah wengine bila kuwalaani), na mengine [katika makundi ya bid’ah].

Hakuna udhaifu (mapungufu) katika riwaya za Ahmad juu ya kutofanya takfir, ingawa baadhi ya wafuasi wake walikhalifu yale yalopokewa kutoka kwake au madh-hab yake na wakataja kuwakufurisha watu wote wa bid'ah katika hao [walotajwa] au wasokuwa wao, kinyume na yalopokewa kutoka kwake au madh-hab yake; mpaka baadhi yao wakawatia wao na walobakia [katika hukm ya] Ujumla [katika Jahannam], na haya ni makosa kwa mujibu wa madh-hab yake na kwa mujibu wa Shari‘ah.”105

Ngazi ya tatu: Ni yule mwenye misingi mizuri, kisha akaja na ta'wil, kama ilivyotokea kwa baadhi ya Sahabah (Radhiyallahu ‘Anhum) katika kukosea kwao kuhusu baadhi ya Murtaddin. Allah (ta‘ala) alipobainisha kosa la wale waliofanya tawaqquf, Allaah hakuwatia katika kufr.

104 Al-Insaf fi Ma’rifah ar-Rajih min al-Khilaf, Juz. 1, uk. 324.
105 Majmu’ al-Fatawa, Juz. 3, uk. 351.

Kutoka kwa Ibn ‘Abbas (Radhiyallahu ‘Anhuma), kwamba amesema, baadhi ya watu wa Makkah walisilimu lakini walikuwa wakificha Uislam wao. Basi mushrikin wakawachukua wao kwenda vitani siku ya Badr. Baadhi yao walijeruhiwa na wengine waliuliwa. Muslimun wakasema, “Jamaa zetu hawa walikuwa ni Muslimin na walilazimishwa [kutoka kuja kupigana dhidi yetu], hviyo waombeeni msamaha (maghfirah).” Kisha ikateremka Ayah, “Hakika, Malaika watawaambia wale ambao wamewafisha nao wamejidhulumu nafsi zao, ‘Mlikuwa vipi?’ Watasema, ‘Tulikuwa tunaonewa.’ Malaika watawaambia, ‘Kwani ardh ya Allah haikuwa na wasaa wa kuhamia humo?’ Basi hao makaazi yao ni Jahannam, nayo ni marejeo mabaya kabisa.” (An-Nisaa' : 97). Kwa hiyo Ujumbe wa Ayah hii ulitumwa kwa Muslimin waliobaki na kwamba hawana 'udhr. Kisha wakaondoka, lakini mushrikin waliwafuata wao na wakawakamata na wakawaburuza katika fitnah. Kwa hiyo Ayah hii: “Na katika watu wapo wasemao, ‘tumemwamini Allah...,’” (al-Baqarah : 8) iliteremshwa.[106]

Shaykh ‘Abdullah ibn Muhammad ibn ‘Abdil-Wahhab (Rahimahumullah) anasema, “Hivyo Allah aliteremsha ayah hii na akabainisha hukm ya mushrikin hao na kwamba walikuwa ni katika watu wa motoni japokuwa walitangaza Uislam.”107

Zaidi, imesimuliwa kuwa Sahabah (Radhiyallahu ‘Anhum) walikhitalifiana baina yao kuhusu takfir ya baadhi ya murtaddin. Allah (ta‘ala) alipobainisha kufr ya watu hao (yaani murtaddin), Allaah hakuwaamrisha wale ambao hawakufanya takfir kuufanya upya Uislam wao (yaani kusilimu upya).

106 Narrated by at-Tabari in his tafsir (Juz. 9, uk. 102) ikiwa na sanad Sahih..

107 Ad-Durar as-Saniyyah, Juz. 10, uk. 241.

Hakika, Allah (ta‘ala) anasema,

"Mmekuwaje kuwa makundi mawili kwa khabari ya wanafiki, na hali Allah amewageuza kwa sababu ya yale waloyachuma? Je, mnataka kumwona mwongofu yule ambaye Allah amemhukumu kuwa kapotea? Na aliyemhukumu Allah kuwa amekwishapotea wewe hutampatia njia. Wanapenda lau kuwa nanyi mngekufuru kama walivyokufuru wao ili muwe sawa sawa."108

Lililo sahihi juu ya sababu ya kuteremshwa kwake ni kwamba Mtume (Swallallahu ‘Alayhi wa sallam) alitoka kwenda [vita ya] Uhud na kisha baadhi ya watu ambao mwanzo walikuwa pamoja naye, waliondoka na wakarudi nyuma. Maswahabah wa Mtume (Swallallahu ‘Alayhi wa sallam) waligawanyika katika rai mbili kuhusu wao; baadhi wakasema, "Tunatakiwa tuwaue," lakini wengine wakasema, "Msiwaue."109

Na imesimuliwa kwa sanad sahih kutoka kwa Mujahid (Rahimahullah) kwamba amesema, baadhi ya watu walikuja kutoka Makkah mpaka wakafika Madinah. Wakadai ni muhajirun na kisha baada ya hapo wakaritadd. Wakamwomba ruhusa Mtume (Swallallahu ‘Alayhi wa sallam) warudi Makkah na wakachukue bidhaa zao kwa ajili ya biashara. Waumini wakatofautiana kuhusu wao; baadhi wakasema, "Ni munafiqun," na wengine wakasema, "Ni waumini." Kisha Allah akaonyesha nifaq yao na akaamrisha wapigwe vita.110

108 An-Nisa: 88.

109 Muttafaq

110 Imesimuliwa na at-Tabari kwa Sanad sahih.

Kadhalika imesimuliwa kutoka kwa ibn ‘Abbas (Radhiyallahu ‘Anhuma) kwamba amesema, Yalikuwapo makundi mawili na Mtume (Swallallahu ‘Alayhi wa sallam) hakumkanusha yeyote katika hao, kisha ikashuka Ayah,“Mmekuwaje kuwa makundi mawili kwa khabari ya wanafiki.’”111

Imam at-Tabari (Rahimahullah) amesema katika maelezo yake kuhusu kauli Yake (ta‘ala): “Mmekuwaje kuwa makundi mawili kwa khabari ya wanafiki, na hali Allah amewageuza kwa sababu ya yale waloyachuma?” Anasema inamaanisha: Allah aliwarejesha wao katika hukm ya watu wa shirk, hapo damu yao ni halali kumwagwa na watoto wao kuchukuliwa mateka.[112]

Kwa hakika, Imam at-Tabari ameipa kipaumbele rai kwamba sababu ya kuteremshwa Ayah hii kwamba ilihusu mtu aliyeritadd katika Uislam. Anasema, baada ya kutaja aqwal mbalimbali za Salaf juu ya sababu za kuteremshwa kwake:

Na rai ya mwanzo kati ya hizi ndiyo sahihi. Rai inayosema kuwa Ayah hii iliteremshwa kutokana na kutofautiana maswahabah wa Mtume wa Allah (Swallallahu ‘Alayhi wa sallam) kuhusu watu waloritadd baada ya Uislam miongoni mwa watu wa kutoka Makkah.[113]

111 Tafsir at-Tabari, Juz. 8, uk. 10.

112 Tafsir at-Tabari, Juz. 8, uk. 7.

113 ibid, Juz. 8, uk. 13.

Ibn Abi Zamanin (Rahimahullah) anasema, walikuwa ni watu miongoni mwa munafiqin walokuwa Madinah kisha wakenda Makkah. Kisha wakaondoka Makkah kwenda Yamamah kwa ajili ya biashara, kisha wakaritadd katika Uislam na wakadhihirisha shirk ilokuwa ndani ya nyoyo zao. Hivyo, Muslimin wakakutana nao na wakagawanyika pande mbili (yaani makundi mawili) kuhusiana nao.

Baadhi wakasema: "Damu yao ni halali. Wao ni mushrikin murtaddin." Wengine wakasema: "Ni haramu damu yao. Ni watu walokumbwa na fitnah." Hatimaye, Allah (ta'ala) akasema, "Mmekuwaje kuwa makundi mawili kwa khabari ya wanafiki..."114

Dalili nyingine ni ile ilopendelewa na kundi la Wanachuoni kwamba 'Umar ibnul-Khattab (Radhiyallahu 'Anhu) mwanzo, alijiweka mbali na kuwakufurisha wale walokataa kutoa zakah. Wakati Abu Bakr (Radhiyallahu 'Anhu) alipombainishia yeye kufr yao alikubaliana naye na hakuambiwa kuwa atubie kutoka na kutowakufurisha wao.

Hakika, imesimuliwa kwa sanad sahih kutoka kwa 'Umar (Radhiyallahu 'Anhu) kwamba alimwambia Abu Bakr kuhusu murtaddin, "Utawapigaje watu hali ya kuwa Mtume wa Allah (Swallallahu 'Alayhi wa sallam) amesema, "Nimeamrishwa nipigane na watu mpaka waseme laa ilaaha illaa Allah, basi yeyote atakayesema hivyo mali yake na nafsi yake vimehifadhika dhidi yangu ila kwa haqq yake (yaani isipokuwa kwa mujibu wa Shari'ah), na hesabu yao ipo kwa Allah."115

114 Tafsir al-Quran al-'Aziz, Juz. 1, uk. 393.

115 Muttafaq

Hukm katika hali hii ni kwamba mutawaqqif hafanyiwi takfir kwanza. Badala yake, anahukumiwa kwamba amefanya kosa. Hukm hii ni kutokana na ukweli kwamba takfir ni katika al-Ahkam ash-Shar‘iyyah (hukm za kishari‘ah). Hukm ya mujtahid aliyekosea [hapa] ni kama hukm ya wengine wasokuwa yeye ambapo mtu hukosea katika al-Masail ash-Shar‘iyyah (mambo ya kishari‘ah). Ikiwa atapewa na kubainishiwa adillah (dalili), ta'wil yake ikavunjwa, na bado akaendelea kufanya tawaqquf, baada ya hapo anakuwa kafir.

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) anasema, “Hakika, kuamini mambo ya wazi yalotangaa yaliyo ya wajib na kulazimiana nayo, na kuamini mambo ya wazi yalotangaa yaliyokatazwa na kukatazika nayo (kuyawacha), ni katika msingi mkubwa sana wa iman na nguzo za Din. Mwenye kuzikataa ni kafir kwa Ijmaa. Lakini, mujtahid mwenye kukosea baadhi ya mambo haya si kafir kwa Ijmaa.”116

Na Shaykh Sulayman ibn Sahman (Rahimahullah) anasema, “Kama tungebainikiwa kuwa mtu mmoja miongoni mwa Wanachuoni amefanya tawaqquf katika kutamka kufr ya mtu miongoni mwa wafuasi wajinga-vipofu wa Jahmiyyiah au wafuasi wajinga-vipofu wa Waabudu Makaburi (Quburiyyah), ingewezekana sisi kumpa 'udhr (kumsamehe) katika hilo kwa kusema kwamba amekosea kwa bahati-mbaya. Hatusemi kuwa yeye ni kafir kwani hajasalimika na makosa (hajakingwa na kukosea), na Ijmaa kuhusu hilo ni ya hakika.”117

116 Majmu’ al-Fatawa, Juz. 12, uk. 496.

117 Kashf al-Awham wal-Iltib

**Daraja ya nne:** Asiyemkufurisha yeyote mwenye kuanguka katika kufr au shirk, na sababu ya kutofanya takfir ni sababu iliyoruhusiwa kishari'ah. Basi katika hili tunasema:

(a) Yeyote ambaye atakoma [kumfanyia takfir] mtu ambaye ameanguka katika shirk au kufr yenye khitilafu kwamba je, mfanyaji anatoka katika Millah au la, mathalan kuacha salah.

(b) Katika [daraja] hii wanaingia wale wasowafanyia takfir (Ahl al-'Ilm) wale wanaohusishwa na 'Ilm Shar'i, kwa lengo la kuwalinda Wanachuoni wa Muslimin kutokana na takfir.

Hapa, hukm ya mutawaqqif katik aina hizi mbili ni kuwa yeye ni mujtahid atakayelipwa, bi-idhnillah. Hivyo kama alipatia atakuwa na mema mawili, na kama alikosea atalipwa jema moja.

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) anasema, "Kuzuia takfir dhidi ya Wanachuoni wa Muslimin, japo wamekosea, ni moja ya jukumu / kusudio adhimu la kishari'ah. Hata kama tutachukulia kuwa kutomkufurisha mzungumzaji - kuamini kuwa si kafir - ilikuwa ni kwa ajili ya kumlinda na (kumsaidia) kumuunga mkono nduguye Muislam, hili lingekuwa kusudio zuri la kishar'ah. Na kama katika ijtihad alipatia, atapata ajiri mbili, na kama alikosea, basi atapata ajiri moja."118

118 Majmu' al-Fatawa, Juz. 35. uk. 103.

**Hapa kuna swali muhimu, nalo ni:**

Je, mutawaqqif wa Quburiyyah wanaanguka katika daraja gani ?

Jibu: Daraja ya mutawaqqif wa Quburiyyah (waabudu makaburi) inatofautiana kulingana na uwazi (dhahiri) wa shirk au imani juu ya mkaazi wa lile kaburi. Hakuna shaka, kuwa inafanana na ya waabudu masanamu au zaidi. Na Kuna ndogo (ya chini) kuliko hiyo.

Na kuna (daraja) inayofungamana na uzushi (bid'ah) katika Din, ambayo haifikii kiwango cha shirk.

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) anasema, “Kuna ngazi tatu katika bab (sura / kipengele / sehemu) hii:

**Ya Kwanza:** Mwenye kuomba (kumwelekea) asiyekuwa Allah, awe mfu (mayyit) ama hayuko hadhiri, na alikuwa miongoni mwa Anbiyaa', Wema, au wasokuwa hao, na aseme: “Ewe bwana wangu fulani bin fulani nisaidie,” “Nahitaji msaada kutoka kwako,” “Naomba msaada wa nusra kutoka kwako,” au “Nisaidie dhidi ya adui yangu,” na mfano wa haya. Hii ni ash-shirk bi Allah… mbaya zaidi akisema: “Nisamehe,” au “Nikubalie tawbah yangu,” kama wafanyavyo genge la mushrikin wajinga…

Bado, lililo baya zaidi ya hilo, ni kama atalisujudia kaburi lake, au akamswalia yeye , kwa kuona kuwa swalah ifanywayo kulielekea kaburi ni bora na yenye ujira mkubwa zaidi kuliko swalah ifanywayo kuelekea Qiblah. Hata baadhi yao husema: “Hiki ni qiblah cha watu (maalum) walochaguliwa, na al-Ka’bah ni qiblah cha watu wote…”

Lakini bado lililo baya zaidi ya hilo, wanaona kuwa kuzuru kaburi ni aina ya hajj, hata wakasema kwamba ikifanywa (watu wakiyazuru) mara kadhaa ni sawa na (kufanya) Hajj, na ghulat miongoni mwao wakisema kuwa kulitembelea / kulizuru mara moja ni bora kuliko kufanya Hajj katika Ka'bah mara kadhaa, na kauli zingine kama hizi. Haya yote ni shirk, japokuwa watu wengine wameanguka katika baadhi ya mambo haya.

**Ya Pili:** Mwenye kusema kumwambia mayyit au mtu asokuwapo (hayuko hadhiri) miongoni mwa Anbiyaa' au Waja wema: "Niombee kwa Allaah," "Tuombee kwa Rabb wako ," au "Tuombee kwa Allaah," kama wafanyavyo Wakristo juu ya Maryam na wengine. Mtu mwenye 'Ilm hawezi tilia shaka kwamba jambo hili haliruhusiwi na kwamba ni katika uzushi (bid'ah) ambao hakuna yeyote katika Salaf wa ummah aliyefanya hivyo.

Kwa hiyo inajulikana kuwa haifai (ni haramu) kumwomba mayyit chochote; haihitajiki kutoka kwake yeye mwenyewe kujiombea du'a kwa Allah au kinyume na hivyo. Haifai (haramu) kumwomba yeye mambo ya kidunia au mambo yanayohusiana na Din, japokuwa yaruhusiwa kumlalamikia yeye wakati akiwa hai, kwa sababu kufanya hivyo akiwa hai haipelekei katika shirk, hali ya kuwa hili (kufanya hivi baada ya kufa) linapelekea katika shirk…

**Ya tatu:** Akisema: "Nakuomba, [Ee Allah], kwa jina la fulani bin fulani," au "kwa fadhila/utukufu wa fulani bin fulani," na mambo ya sampuli hii yalotajwa na Abu Hanifah, Abu Yusuf, na wengineo, kwamba hili halifai (ni haramu).119

119 Majmu' al-Fatawa, Juz. 1, uk. 350.

## Sura 5

## At-Taifah al-Mumtani‘ah

Katika Sura hii, mazungumzo yetu - bi Idhn Allah (ta‘ala) - yatajikita kwenye mambo ambayo huibua mvutano kuhusu hukm ya at-taifah al-mumtani‘ah (kundi asi / kinzani) katika Shari'ah ya Uislam.

**Na kabla ya kuingia katika at-taifah al-mumtani‘ah, tunapenda kuanza na** utangulizi mfupi; hivyo twasema:

Hakika, Ahlus-Sunnah wal-Jama‘ah wameafikiana kuwa iman ni qawl (kauli) na ‘amal (vitendo), na kuna Ahl al-'Ilm zaidi ya mmoja walioileta Ijmaa katika hili. Maelezo yake ni yale yalohudhurishwa na Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) aliposema,

Na katika misingi ya Ahlus-Sunnah wal-Jama‘ah ni kuwa ad-Din na iman ni qawl na 'amal. Qawl ya moyo na ulimi, na 'amal (vitendo) vya moyo, ulimi, na kiwili-wili.[120]

Kwa ufafanuzi zaidi, pindi Allah (ta‘ala) alipotoa amri kama ya swalah, zakah, n.k., nguzo ya iman kuhusiana na amri ya Allah (ta‘ala) ni inqiyadh (kuikiri/kuikubali) amri hiyo, na hilo ni tendo la moyo. Kwa hiyo, yeyote asokuwa na inqiyadh katika moyo wake juu ya amri ya Allah (ta‘ala) ni kafir.

120 Al-‘Aqidah al-Wasitiyyah.

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) amesema, "Inajulikana kuwa iman ni iqrar na siyo tu ***tasdiq***[121]. Iqrar inayo na inaundwa na qawl ya moyo, ambayo ni tasdiq, pamoja na vitendo vya moyo, ambayo ni inqiyadh." Kisha akasema, "Hivyo yule ambaye hana katika moyo wake tasdiq na inqiyad ni kafir."122

Kadhalika kuna haja ya kufafanua jambo muhimu;

Nalo ni kuwa inqiyadh ya moyo juu ya amri ya Allah ni lazima idhihirike yenyewe na ionyeshe athari (ishara) kwenye kiwili-wili. Hivyo mwenye kukataa na kuachana na matendo (ya kiwili-wili), basi hiyo ni ishara ya kuwa hana iman na (hana) inqiyadh, au ni ishara ya udhaifu wa iman yake na inqiyadh yake. Kwa hali hiyo mwenye kuacha / kukataa matendo [ya kiwili-wili], basi aidha ni kafir au fasiq. Na hili liko katika hali mbalimbali kulingana na yenye kuachwa.

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) anasema, "Msingi wa iman ni (uko) katika moyo, nao ni kauli ya moyo na matendo yake, yaani iqrar yenye tasdiq, mapenzi, na inqiyadh. Na kilicho moyoni ni lazima kidhihirike na kijionyeshe kwenye kiwili-wili. Kama hatendi itakiwavyo, basi ni uthibitisho wa kukosekana kwake ama (ni uthibitisho) wa udhaifu wake."123

121 Tanbihi ya mhariri: Iqrar ni kitendo cha kuthibitisha kwa dhati kuwa kitu/jambo fulani ni la kweli kabisa. Tasdiq ni kukubali (kuridhia), nako ni kuamini moyoni pekee. Hapa imetajwa tofauti adhimu na Ibn Taymiyyah (Rahimahullah).

122 Majmu' al-Fatawa, Juz. 7, uk. 638.

123 ibid, Juz. 7, uk. 644

Linalokusudiwa ni kuwa kama mtu atakataa (kupinga) na kuacha kutenda matendo ya Kiislam kutokana na kibr na majivuno, basi yeye kafir kutokana na kukosa inqiyadh. Kufr hii ni kama kufr ya Iblis aliyekataa na akaacha kumsujudia Adam ('Alayhis-salam), japokuwa alikiri kwamba ilikuwa ni wajib [juu yake].

**Tunarudi katika suala la at-taifah al-mumtani'ah; hivyo tunasema:**

Ni nini at-taifah al-mumtani'ah?

Jibu: Ni kundi linalojinasibisha lenyewe na Uislam, kisha likajivua/kujitenga na likapinga shari'ah na 'Ibadat/desturi za Kiislam zilizowazi kwa nguvu na mapigano, licha ya kwamba wanakubali wajib (ufaradhi) wake.

Mfano; Kama kundi litaacha kutoa zakah, au kufunga Swawm [mwezi wa Ramadhan], au mfano wake katika desturi za Uislam, hata kama wanakiri uwajib wake. Au hawaachi mambo yalokatazwa ya wazi na dhahiri kama vile riba, pombe, na zina, japo kuwa wanakiri kukatazwa kwake; na hatuna uwezo wa kuwarejesha wao isipokuwa kwa kupigana (nao). Au wana nguvu na wakaacha kufanya mambo ya kiislam yaliyo wazi na dhahiri, japo kuwa hawapigani juu ya hilo.

**Lingine twasema:**

Ni ipi hukm ya at-taifah al-mumtani'ah?

Jibu: Hukm ya at-taifah al-mumtani'ah kwa mujibu wa rai/mtazamo sahih wa Wanachuoni ni kwamba hukm yake ni ile ya Riddah na kutoka katika Uislam. Hayo yanatokana na yalopita katika utangulizi kwamba iman ni nini? ambayo ni qawl na 'amal, pamoja na

inqiyadh juu ya maamrisho Yake (ta‘ala) kwamba muhimu.

Dalili / uthibitisho wa hilo ni Ijmaa ya Maswahabah (Radiyallahu ‘Anhum), inayoonyesha uthibitisho wake juu ya ukweli kwamba waliwazingatia wale walozuia (kataa kutoa) zakah kuwa ni Murtaddin.

Abu ‘Ubayd al-Qasim ibn Sallam anasema, “Na linalothibitisha hili ni jihad ya Abu Bakr as-Siddiq (Radhiyallahu ‘Anhu) pamoja na Muhajirin na Ansar dhidi ya Waarabu walokataa kutoa zakah - Jihad hii ilikuwa kama jihad ya Mjumbe wa Allah (Swalallahu ‘Alayhi wa sallam) dhidi ya Ahl ash-shirk. Hakukuwa na tofauti baina yao katika kuhalalisha damu yao, (kuziteka) kuzifanya watumwa familia zao, na kuchukua mali zao kama ghanimah (ngawira). Na si kwamba walikanusha, bali hawakutoa tu.”124

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) anasema, “Wameafikiana Maswahabah, na Wanachuoni wakubwa baada yao, juu ya kuwapiga vita wenye kukataa kutoa zakah hata kama wanasimamisha khamsah swalawat na wanafunga mwezi wa Ramadhan, na hawakupewa 'udhr wa shubuhah yao.

Na kutokana na hilo wakawa ni Murtaddin; wakapigwa vita kwa kutotoa kwao (Zakah), ingawa walikiri uwajib wake kama ilivyoamrishwa na Allah.”125

124 Al-Iman.

125 Majmu’ al-Fatawa, Juz. 28, uk. 519.

Na Shaykh Muhammad ibn ‘Abdil-Wahhab anasema baada ya kuyanukuu maneno ya Shaykhul-Islam, “Hivyo, zingatia/tafakari kauli yake ya wazi kwamba kundi lililokataa kutoa zakah kwa Khalifah lilipigwa vita na akawahukumu wao kuwa ni kuffar, wametoka katika Uislam (wameritadd), watoto wao wachukuliwe mateka (wafanywe watumwa), mali yao ichukuliwe kama ngawira, licha ya kwamba walikiri uwajib wa zakah, walitekeleza khamsah swalawat, na 'ibadat zingine zote za Kiislam isipokuwa kutoa zakah. Na kwamba hayo yote hayakuwakinga wao na kupigwa vita, wala hayakuwazuilia wao kuhukumiwa kufr na riddah, na kwamba haya yamethibiti ndani ya Kitabu, Sunnah, na Ijmaa ya Maswahabah (Radhiyallahu ‘Anhum). Na Allaah ndiye Mjuzi zaidi.”126

Hukm ya kupigana na at-taifah al-mumtani‘ah:

Hakika, yaliyothibiti kutoka katika Kitabu, Sunnah na Ijmaa ya Maswahabah ni kuwa kupigana na at-taifah al-mumtani‘ah ni wajib (lazima).

Allah (ta‘ala) anasema,

“Na piganeni nao mpaka isiwepo fitnah (na mateso) na Din yote iwe kwa ajili ya Allaah.”127

Hivyo ikiwa sehemu ya Din ni kwa ajili ya Allah na sehemu nyingine ni kwa ajili ya wasiokuwa Allah, ni wajib kupigana mpaka Din yote iwe kwa ajili ya Allah.

Katika swahihayn (al-Bukhari na Muslim), kutoka kwa ibn ‘Umar (Radiyallahu ‘Anhuma) kwamba Mjumbe wa Allah (sallallahu ‘alayhi wa sallam) amesema,

126 Ad-Durar as-Saniyyah, Juz. 10, uk. 179.

127 Al-Anfal: 49.

Nimeamrishwa nipigane (nipambane) na watu mpaka washuhudie kwamba Laa Ilaaha illaa Allaah Muhammad RasuwluLlaah (Hakuna mwenye haqq ya kuabudiwa isipokuwa Allaah na Muhammad ni Mjumbe wake), wasimamishe swalah, na watoe zakah. Wakifanya hivyo, basi imehifadhika kwangu (sitamwaga) damu yao na (sitachukua) mali yao ila kwa haqq ya Uislam, na hisabu yao iko kwa Allah.

Na Abu Bakr (Radiyallahu 'Anhu) alisema, "Hakika, zakah ni haqq katika mali. Naapa kwa Allah, wakikataa kunipa kamba itumikayo kumfunga ngamia -jike, waliyokuwa wakimpa Mjumbe wa Allah (Swallallahu 'Alayhi wa sallam), nitawapiga vita kwayo"128

Na Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) amesema, "Wanachuoni wameafikiana kwamba kila kundi litakalokataa 'ibaadah / jambo la wazi na dhahiri katika 'Ibadat za Kiislam, kwamba ni wajib (lazima) kupambana / kuwapiga vita mpaka Din yote iwe kwa ajili ya Allah, kama [wapigwavyo] muharibin."129

Kadhalika amesema, "Hivyo, inapata kujulikana kuwa ikiwa baadhi ya watu watajinasibisha tu na nembo ya Uislam bila kufuata desturi/'Ibaadat zake na Shari'ah zake, basi hawaachwi kupigwa vita . Bali, kupigana nao ni lazima mpaka Din yote iwe kwa ajili ya Allah na mpaka pasiweko fitnah yoyote. Kwa hiyo ikiwa sehemu ya Din ni kwa ajili ya asiyekuwa Allah, kupigana inakuwa ni wajib. Hivyo, genge lolote linalokataa kutekeleza swalawat za faradh; funga (swawm); au Hajj; au likamwaga damu na kupora mali

128 Muttafaq.

129 Al-Fatawa al-Kubra, Juz. 5, uk. 529.

iliyohifadhika; au likajiingiza katika unywaji pombe; uzinifu (walooa); uasherati (hawajaoa); kamari; au kuoa wale waliokatazwa kuwaoa; au watu wasiowapiga vita makuffar; hawawatozi jizyah Mayahudi na Wakristo; au jambo lingine lolote katika mambo ya wajibat na makatazo ya Din ambayo hakuna mwenye 'udhr wa kuyakanusha au kuyaacha, na ambayo mtu anakufuru kama akikanusha wajib (ufaradh) wake. Hivyo at-taifah al-mumtani'ah hupigwa vita juu ya haya, hata kama wanayakiri [kwamba ni ya wajib au yamekatazwa]. Na katika hili, sijui ikhtilaf yoyote baina ya Wanachuoni."130

Hivyo, ikiwa hii ndiyo hukm ya kundi kama halita(fuata na ku)fanyia kazi moja ya shari'ah na 'Ibadat (desturi) za Uislam, basi itakuwaje likiacha nyingi zaidi ya hivi? Bali, itakuwaje kwa wale wasemao kuwa hawatashikamana na Shari'ah ya Allah kwa kubadilisha na Sheria za Kidemokrasia au Kanuni za kutungwa?!

Ikiwa hili limeeleweka, basi baadhi ya masa'il yanatakiwa kubainishwa:

**Suala la kwanza:**

Ikhtilaf iliyotokea baina ya 'Ulamaaus-Sahabah, Abu Bakr na 'Umar, juu ya takfir ya at-taifah al-mumtani'ah.

Kwa hakika, Ikhtilaf iliyokea mwanzo baina ya maswahabah kuhusu takfir ya wale waliokataa kutoa zakah imethibitishwa na maandiko ya hadith, yaliyopokewa na al-Bukhari na Muslim kutoka kwa Abu Hurayrah (Radiyallahu 'Anhu) ambaye kasema,

130 Majmu' al-Fatawa, Juz. 28, uk. 502.

Alipofariki Mjumbe wa Allah (Swallallahu ‘Alayhi wa sallam), na Abu Bakr akachukua nafasi yake, na Waarabu wakaanguka kwenye kufr, ‘Umar akamwambia Abu Bakr, “Utapiganaje na watu hali ya kuwa Mjumbe wa Allah (Swallallahu ‘Alayhi wa sallam) alisema, ‘Nimeamrishwa nipigane (nipambane) na watu mpaka waseme laa Ilaaha illaa Allaah, hivyo yeyote atakayesema hivyo, basi mali yake na nafsi imehifadhika kwangu isipokuwa kwa haqq yake (yaani kwa mujibu wa Shari‘ah), na hisabu yao iko kwa Allah.’” Abu Bakr akasema “Naapa kwa Allah, nitampiga vita yeyote mwenye kutofautisha baina ya salah na zakah. Hakika, zakah ni haqq katika mali. Naapa kwa Allah, kama watakataa kunipa kamba itumikayo kumfunga ngamia-jike, waliyokuwa wakimpa Mjumbe wa Allaah (Swllallahu ‘Alayhi wa sallam), nitawapiga vita kwayo.” ‘Umar akasema “WaLlah, sikujua kama ni haqq mpaka nilipoona kuwa Allah amekipanua kifua cha Abu Bakr kwa ajili ya mapigano (vita).”

Kule ‘Umar (Radhiyallahu ‘Anhu) kusema kwamba imekatazwa kuwapiga vita wao kwa ajili wao wamesema ‘laa Ilaaha illaa Allaah’ ni uthibitisho wa wazi kwamba hakuwachukulia wao kuwa ni Kuffar.

Miongoni mwa walioitaja khitilaf hii baina ya maswahabah ni Imam ibn Qudamah ndani ya kitabu chake Al-Mughni. Anasema, baada ya kutaja riwaya mbili kuhusiana na takfir ya waliokataa kutoa zakah, “Ni dhahiri kwa mujibu wa riwaya ya kwanza kuwa mwanzo, ‘Umar na baadhi ya maswahabah wengine walikataa kupigana, na wangekuwa wanaamini kuwa watu hao ni kuffar, basi wasingerudi nyuma.”

**Suala la pili:**

## Kutajwa ikhtilaf iliyotokea baina ya Wanachuoni kuhusu suala hili.

Ikhtilaf baina ya Wanachuoni wa Ahlus-Sunnah kuhusiana na hukm ya kufr ya at-taifah al-mumtani'ah imefungamana na ikhtilaf ya maswahaba (Radhiyallahu 'Anhum). Ash-Shafi'i (Rahimahullah) ameelemea kutowakufurisha wale walokataa kutoa zakah na akaendelea kusema kuwa kuwahusisha wao na riddah ilikuwa katika maana ya kilugha na si maana ya kishari'ah. Hivyo anaona kuwa maswahabah walikhitalifiana juu ya kuwapiga vita wao lakini waliafikiana kutowakufutisha wao. Anaona kuwa waliokataa kutoa haqq (ya zakah) kwa khalifah kwamba wana ta'wil.

Imam ash-Shafi'i (Rahimahullah) anasema,

Watu walioritadd baada ya Mjumbe wa Allah (Swallallahu 'Alayhi wa sallam) wako sampuli mbili: Miongoni mwao ni wale waliofitiniwa baada ya Uislam, kama vile Tulayhah, Musaylamah, al-'Ansi, na wafuasi wao. Na miongoni mwao ni wale waliojinasibisha na Uislam lakini wakakataa kutoa zakah. Mtu akiuliza:

"Ni ipi dalili ya hilo ingali watu wanawaona wao ni watu wa riddah?" Basi hii [ni matumizi] ni lugha ya Kiarabu. Riddah inatokana na irtidad kutoka walikokuwa kwenda kwenye kufr, na [pia] irtidad kwa kuizuia haqq. Hivyo yeyote mwenye kurudi nyuma katika jambo fulani, inafaa kusema kuwa amefanya riddah kwenye hili ama lile.[131]

131 Al-Umm, Juz. 4, uk. 227.

Imam Ahmad pia alielemea kwenye hilo katika riwaya moja, kama alivyonukuu al-Athram kutoka kwake kuhusu mtu mwenye kuacha swawm ya Ramadhan, alipoulizwa, “Je, yeye ni kama mwenye kuacha salah?” Akajibu, “Swalah imetiliwa mkazo sana, si kama mambo mengine.” Kisha akaulizwa “Na je, mwenye kuacha [kutoa]  zakah?” Akajibu, “Imekuja kutoka kwa ‘Abdullah [ibn Mas‘ud] kwamba ‘mwenye kuacha [kutoa] zakah si Muislam.’ Na Abu Bakr, kwa ajili ya hilo alipigana. Na hadith inahusu  swalah.”132

Al-Qadhi Abu Ya’la anasema, Lililo wazi katika hili ni kwamba amesimulia qawl ya ‘Abdullah [ibn Mas‘ud] na kitendo cha Abu Bakr, na hakudai (kuunga mkono) hilo kutokana na yeye kusema, “hadith inahusu swalah.” Yaani, hadith iliyopokewa yenye [kutaja] kufr inapatikana kuhusiana na swalah. Na kauli ya Mtume (Swallallahu ‘Alayhi wa sallam), “Baina ya mja na kufr ni kuacha swalah. Hivyo yeyote mwenye kuacha Swalah, basi amekufuru.” Na pia kwa sababu zakah ni haqq ya mali, na mtu hawi kafir kwa kutoitoa. Na kuipigania ni kama kafarah na ni kama haqq za watu.[133]

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) anasema, “Fuqaha wamegawanyika katika rai mbili kuhusiana na  kufr ya yeyote mwenye kukataa kutoa zakah na akapigana na kiongozi (khalifah) juu ya hilo hali ya kuwa anakiri uwajibu wake. [Rai] Zote mbili zimesimuliwa kutoka kwa Ahmad, kama zilivyo riwaya zake mbili kuhusu  takfir ya Khawarij.”134

132 Al-Ahkam as-Sultaniyyah

133 Al-Masail war-Risalah, Juz. 2, uk. 50.

134 Majmu’ al-Fatawa, Juz. 35, uk. 15.

**Suala la tatu:**

Je, mtu mwenye kukataa kuwakufurisha at-taifah al-mumtani‘ah ni mubtadi' (mzushi) au Sunni?

Twasema: Yeyote mwenye kusema kuwa at-taifah al-mumtani‘ah hawakufuru kutokana na kauli yake kwamba iman ni qawl na si 'amal, basi yeye ni Murji'ah. Lakini mwenye kusema kuwa iman ni qawl na 'amal, kisha asiwakufurishe at-taifah al-mumtani‘ah, hawi mzushi lakini ni mujtahid aliyekosea. Imam ash-Shafi‘i anaingia hapa, kwani anakiri kwamba iman ni qawl na 'amal kama walivyofanya Jumhur ya Wanachuoni wakubwa wa Ahlus-Sunnah wal-Jama‘ah.

Imam ash-Shafi‘i (Rahimahullah) anasema, “Ilikuwa ni kwa Ijmaa ya Sahabah na wale walowafuatia baada yao, miongoni mwa wale tunaowafahamu, kwamba iman ni qawl, 'amal, na niyyah. Na hakuna kimoja kati ya vitatu hivi kinachotosheleza bila vingine.”135

Suala hili linafanana na ikhtilaf ya rai kuhusu kufr ya mwenye kuacha Swalah. Hivyo, yeyote miongoni mwa Wanachuoni aliyeonelea kutomkufurisha mwenye kuacha Swalah huku akisema kuwa iman ni qawl na 'amal, yeye ni Sunni na si Mubtadi' (mzushi). Kuhusu mtu asiyemkufurisha mwenye kuacha Swalah au anaona kuwa mwenye kuuawa baada ya kulinganiwa katika hilo ni Muislam, basi ameanguka katika shubuhah waliyoangukia Murjiah na Jahmiyyah kuhusu jina la iman na akaegemeza mtazamo wake wa kutofanya takfir juu yake [shubuhah hiyo].

135 Sharh Usul I’tiqad Ahl as-Sunnah wal-Jama‘ah, Juz. 7, uk. 957.

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) anasema, “Nukta hii inahitaji kutazamwa upya. Basi yeyote ajuaye kwamba lililowazi limefunganishwa na lililofichika, itatoweka kwake yeye shubuhah katika hili. Atajua kuwa yeyote katika fuqaha alosema kuwa mtu akikiri uwajibu [wa Swalah] na asiitekeleze - kwamba hauliwi au anauawa hali ya kuwa ni Muislam - basi ameanguka katika shubuhah waloanguka Murjiah na Jahmiyyah. Ambayo ni shubuhah ile ile walianguka wale waloonelea kuwa yeyote mwenye utambuzi na uwezo kamili hatumii (hathibitishi) kitu chochote katika 'amal (vitendo). Kwa hiyo, wale miongoni mwa fuqaha walioacha kumuua mtu huyu, waliegemeza kauli yao katika suala la iman, kwamba matendo hayapo katika iman.”136

Hebu tupigie mfano:

Na ni yale yaliyosimuliwa na ibn Shihab az-Zuhri (Rahimahullah). Katika Ta’dhim Qadr as-Salah, al-Marwazi anasimulia kutoka kwa ibn Shihab az-Zuhri kwamba aliulizwa kuhusu mtu mwenye kuacha Swalah, akasema, “Kama ameacha kutokana na yeye kuzusha din isiyokuwa Din ya Uislam, anatakiwa kuuawa. Na kama anafanya hivyo kutona na kuwa fasiq, atachapwa (pigwa) na kutiwa jela.”

Hivyo inabainika kwamba ibn Shihab haoni kuwa mtu mwenye kuacha Swalah kuwa amekufuru.

136 Majmu’ al-Fatawa, Juz. 2, uk. 957.

Imesimuliwa na al-La'laka'i kutoka kwa Ma’qal ibn ‘Ubaydillah al-‘Absi, kwamba alimwambia Nafi’, mtumwa wa ibn ‘Umar, wanasema: “Tunakiri kuwa Swalah ni fardh (lazima), lakini hatuswali; kwamba pombe imekatazwa, lakini tunainywa; kwamba imekatazwa kuwaoa mama (zetu), lakini tunataka (kuwaoa).” Hapo akauachia mkono wangu na akasema, “Yeyote mwenye kufanya hivyo ni kafir.”

Ma’qal anaendelea kusema: Baadaye, nilikutana na az-Zuhri na nikamjulisha juu ya kile wakisemacho naye akasema, “Subhana Allah, watu wameanza kubishana juu ya hilo? Mjumbe wa Allah (Swallallahu ‘Alayhi wa sallam) amesema, ‘Mzinifu si muumini wakati ule anapofanya uzinifu, na mnywaji pombe si muumini wakati anapokunywa pombe.’”137

Basi hebu tazama kauli yake hii halafu husianisha na kutomkufurisha mtu mwenye kuacha swalah, wakati anawakemea Murjiah wanaoondoa vitendo nje ya jina la iman. Hili ndilo linalotufanya sisi tusiwatuhumu irja' watu kama Imam az-Zuhri kwa sababu haoni kuwa mtu aliyeacha swalah kwamba amekufuru. Tafakari jambo hili kwa kina sana, na wala usidanganywe na wingi wa wale wanaotaka uasi na kauli / maneno ya watu wachupao mipaka.

137 Sharh Usul I’tiqad Ahl as-Sunnah wal-Jama‘ah, Juz. 5, uk. 1025.

Mwisho, ubainisho muhimu unatakiwa kuzingatiwa.

Ni kuwa wengi katika wale tunaopigana nao leo katika madh-hab ya kufr na riddah hawamo katika ikhtilaf ilotokea baina ya Ahl al-'Ilm kuhusiana na at-tawaif (wingi wa at-taifah) al-mumtani'ah. Hivyo, majeshi ya serikali za kitwaghut, polisi wao, na mawakala (maafisa) wao ni kuffar kwa mujibu wa Ijmaa. Wana ufanano wa karibu sana na wafuasi wa Musaylamah na al-Aswad [al-'Ansi] kuliko wale waliokataa [kutoa] zakah. Hivyo hivyo, wanajeshi wa twaghut na kila mwenye kupigana kwa ajili yake ni kafir kama ilivyoainishwa na maandiko ya Quran, kama alivyosema Allaah (ta'ala), "Walioamini wanapigana katika njia ya Allaah, na waliokufuru wanapigana katika njia ya twaghut. Basi piganeni na marafiki wa Shaytan. Hakika vitimbi (hila) vya Shaytan ni dhaifu (mno)."138

Mwenye kushirikiana na taghut katika kuhukumu kinyume na aliyoyateremsha Allah na akawapiga vita Awliyaa' (vipenzi) wa Allah, basi ni kafir kama yeye (yaani twaghut). Kwa sababu mwenye kushirikiana (kufanya urafiki) na kuffar naye ni katika wao, kutokana na kauli Yake (ta'ala), "Na miongoni mwenu mwenye kufanya urafiki nao, basi huyo ni katika wao. Hakika Allaah hawaongoi watu madhalimu."139

Na tuliona huko nyuma kuwa bara'ah dhidi ya mushrikin na kufungamana na muwahhidin ni katika asl ad-Din ambapo hakuna 'udhr bi Jahl, wala ta'wil, kwa yeyote katika hilo. Kwa ujumla hii nukta ni yenye Ijmaa, na Himd zote ni za Allah (ta'ala).

138 An-Nisa: 76

139 Al-Maidah: 51

## Sura 6

## Darul-Kufr na Hijrah

Katika Sura hii tutazungumzia - bi Idhn Allah (ta'ala) - mambo mawili:

**La Kwanza: Diyar (wingi wa dar, kilugha. Miji) na hukm zake.**

Tutashughulika na mambo yafuatayo yahusianayo na diyar:

**Kwanza kabisa:** Maana ya dar na mgawanyo wa ulimwengu / dunia katika aina mbili za miji.

**Pili:** Maana ya Da rul-Islam na darul-kufr.

**Tatu:** Sababu zinazopelekea kuuhukumu mji kuwa ni wa Kiislam au wa Kikafiri.

**Nne:** Aina za darul-kufr.

**La Pili: Hijrah na hukm zake.**

Na tutashughulika na mambo yafuatayo yahusianayo na hijrah.

**Kwanza kabisa:** Hukm ya hijrah.

**Pili:** Hukm ya kuacha hijrah.

**Tatu:** Mashart ya wale waishio darul-kufr.

**Sasa tunaanza na mazungumzo kuhusiana na hukm zinazohusiana / kufungamana na diyar.**

*Suala la kwanza katika Jambo la kwanza:*

Maana ya dar, mgawanyo wa ulimwengu / dunia katika aina mbili za miji, na maana ya ki-istilahi ya neno dar.

Wanachuoni wa Salaf na wale walofuata baadaye wameafikana juu ya mgawanyo wa dunia katika aina mbili za miji: darul-Islam na darul-kufr. Mgawanyo huu umeegemezwa katika kitabu cha Allaah na Sunnah za Mjumbe wa Allah (Swallallahu 'Alayhi wa sallam).

Kutoka katika kitabu cha Allah ni qawl Yake (ta'ala), "Na wale ambao, kabla yao, walikuwa na dar na wakaamini, wanawapenda muhajirin..."140

Imam ibn Kathir (Rahimahullah) anasema, "Yaani, wale waliokuwa wakiishi darul-Hijrah, kabla ya Muhajirin na walioamini kabla ya walio wengi."

Na Allah (ta'ala) anasema, "Hakika, Malaika watawaambia wale ambao wamewafisha nao wamejidhulumu nafsi zao, 'Mlikuwa vipi?' Watasema, 'Tulikuwa tunaonewa.' Malaika watawaambia, 'Kwani ardh ya Allah haikuwa na wasaa wa kuhamia humo?' Basi hao makaazi yao ni Jahannam, nayo ni marejeo mabaya kabisa."141

Hijrah, inapotajwa kwa ujumla katika Kitabu na Sunnah, inakusudia kuonyesha mahali anapoishi mtu kutoka darul-kufr kwenda katika darul-Islam.

140 Surah al-Anfal: 9

141 Surah an-Nisa: 97

Kwa upande wa Sunnah, basi mgawanyo wa diyar umekuja katika ahadith mbalimbali. Miongoni mwazo ni ile ilokuja katika hadith marfu' iliyosimuliwa na Muslim kutoka kwa Buraydah ibn al-Hasib (Radhiyallahu 'Anhu),

Kisha walinganieni/waiteni katika Uislam, wakikubali (wakiitika), wakubalieni na jizuieni kutokana na [kuwadhuru] wao. Na kisha walinganieni wahajir (wahame) kwenye miji yao waende katika dar (mji) ya Muhajirin. Na wabashirieni kuwa wakifanya hivyo, basi watapata kile wanachostahili Muhajirin na juu yao yatakuwa yale yaliyo juu ya Muhajirin.

Na an-Nasai (Rahimahullah) amesimulia, kwa isnad sahih, kutoka kwa Jabir ibn Zayd (Radhiyallahu 'Anhu) ambaye amesema, Ibn 'Abbas (Radhiyallahu 'Anhuma) amesema, 'Mjumbe wa Allah (Swallallahu 'Alayhi wa sallam), Abu Bakr, na 'Umar walikuwa ni katika Muhajirin, kwani waliwahajir (waliwahama) mushrikin, na baadhi ya Ansar walikuwa muhajirin, kwani Madinah iilikuwa ni dar ya shirk, kisha wakaja kwa Mjumbe wa Allah (Swllallahu 'Alayhi wa sallam) usiku wa (fungamano la) al-'Aqabah.

*Suala la pili kuhusu diyar:*

Maana ya darul-Islam na darul-kufr.

Darul-Islam: Ni kila mji au mahali ambapo Shari'ah za Kiislam ziko juu, na utawala, nguvu, na ufanyaji wa maamuzi ni wa Muslimin, hata kama wengi wanaoishi humo ni kuffar.

Darul-kufr: Ni kila mji au sehemu / mahali ambapo sheria za kikafiri ziko juu, na utawala, nguvu, na ufanyaji wa maamuzi ni wa kuffar, hata kama wengi wanaoishi humo ni Muslimin.

Imam ibnul-Qayyim (Rahimahullah) anasema, “Darul-Islam ni ule mji wanaoishi Muslimin na ndani yake Shari'ah za Kiislam zinatekelezwa (kufanyiwa kazi). Na kama Shari'ah za Kiislam hazifanyiwi kazi, basi si darul-Islam, hata kama unapakana nao. Hii ni at-Taif, iko karibu sana na Makkah, na haikuwa darul-Islam kutokana na Fat-h Makkah, hali kadhalika pwani.” 142

Na ibn Muflih (Rahimahullah) anasema, “Kipengele cha kuthibitisha darul-Islam na darul-harb: Kila mji ambao hukm/Shari'ah za Kiislam (zimetawala) ziko juu, basi ni darul-Islam. Na ikiwa hukm/sheria za kuffar ziko juu, basi ni darul-kufr; na hakuna diyar nyingine ila hizi mbili.”143

*Suala la tatu:*

Sababu zinazopelekea kuuhukum mji kuwa ni wa Kiislam au wa Kikafiri.

Kwa kuchunguza aqwal za ‘ulama inabainika kuwa hutoa sababu mbili katika kuuhukumu mji (dar):

1.Nguvu na utawala.

2. Aina ya sheria zinazotekelezwa ndani yake..

Ibn Hazm (Rahimahullah) anasema, qawl ya Mjumbe wa Allah (Swallallahu ‘Alayhi wa sallam), “Mimi niko mbali (barii') na kila Muislam anayeishi miongoni mwa mushrikin,” inapambanua tulichokisema, na kwamba yeye (‘Alayhis-salam) kwa kusema hivyo alimaanisha darul-harb. La si hivyo, yeye (‘Alayhis-salam) alikuwa na wawakilishi wake huko Khaybar, ilihali wote (waloishi humo) walikuwa Mayahudi.

142 Ahkam Ahl adh-Dhimmah, Juz. 2, uk. 728.

143 Al-Adab ash-Shar‘iyyah wal-Manh al-Mar‘iyyah, Juz. 1, uk. 190

Kadhalika, kama Ahl adh-dhimmah (wale walipao jizyah) wako (wanaishi) katika miji yao na hakuna mtu anayechanganyika nao, basi mtu mwenye kuishi miongoni mwao kwa ajili ya kuwahukumu wao au kwa lengo la biashara si kafir wala hatendi dhambi (kwa kufanya hivyo). Bali ni Muislam safi.

Na dar yao ni dar ya Kiislam na si dar ya shirk, kwa sababu dar hunasibishwa (huhukumiwa) tu juu ya yule mwenye kuiongoza, mwenye kuitawala, na mwenye kuimiliki.144

Abu Yusuf na Muhammad ibn al-Hasan (Rahimahumallah ta‘ala) wote wawili wamesema, "Ikiwa ndani yake hukm/sheria za shirk ziko juu, basi mji wao umekuwa darul-harb, kwa sababu mji hunasibishwa aidha kwetu au kwao kulingana na nguvu na umiliki. Kwa hiyo sehemu / mahali popote ambako sheria za shirk ziko juu, basi katika eneo hilo nguvu iko kwa mushrikin na hivyo itazingatiwa kuwa ni dar Al-harb. Na kila eneo ambalo sheria za Kiislam ziko juu, basi nguvu iko kwa Muslimin."145

Na ash-Shawkani (Rahimahullah) anasema, kinacho-zingatiwa kuhusiana na dar ni kutazama neno la nani liko juu zaidi. Hivyo Amri na Makatazo ni ya Uislam, na kuffar hawana uwezo wa kudhihirisha kufr yao isipokuwa iliyoruhusiwa na Ahl al-Islam, basi hii ni darul-Islam. Haiathiriwi (kudhuriwa) na kudhihiri kwa kufr kutokana na ukweli kwamba haijafanywa kwa nguvu ya kuffar wala kauli (amri) yao, kama inavyokuwa kwa ahl adh-dhimmah miongoni mwa mayahudi, wakristo, na wengine wenye mkataba wa amani waishio katika miji ya Kiislam. Na kama hali ikiwa kinyume chake, basi dar (nayo) itakuwa kinyume chake.146

144 Al-Muhalla, Juz. 12, uk. 126.

145 Al-Mabsut, Juz. 10, uk. 114.

146 As-Sayl al-Jarrar, Juz. 4, uk. 575-57

*Suala la nne:*

## Aina za darul-kufr.

Diyar al-kufr zimegawanyika aina mbili kutegemeana na kufr ni ya zamani (asl) au ya sasa (at-tari):

Aina ya kwanza: Darul-kufr al-asli: Ni ule ambao haukuwahi kuwa darul-Islam.

Aina ya pili: Darul-kufr at-tari: Ni ule ambao mwanzo ulikuwa (uliwahi kuwa) darul-Islam, kuffar wakauchukua, au watawala (viongozi) wake wakafanya Riddah (wakaritadd), au watu wake wakaritadd, na zikaanza kufanyiwa kazi hukm za kufr.

Hivyo, haiwajibishi kwamba hali ya mji itabaki vile vile (haibadiliki), bali hali yake inaanguka katika yale mambo yenye kubadilika na kugeuka. Hii inamaanisha kuwa mji unaweza kubadilika kutoka hali moja kwenda hali nyingine. Kwa hiyo unaweza ukawa darul-kufr, kisha unaweza kubadilishwa kuwa darul-Islam, na unaweza ukawa darul-Islam kisha ukageuzwa kuwa darul-kufr.

Shaykhul-Islam ibn Taymiyyah (Rahimahullah) anasema, “Mji kuwa darul-kufr au darul-Islam au darul -iman; mji wa amani au mji wa vita; mji wa Taa'ah au mji wa maovu; mji wa waumini au mji wa waasi (watu jeuri); ni hali (sifa/tabia) zenye kubadilika na si za kudumu. Zinaweza kubadilika kutoka sifa moja kwenda nyingine kama ambavyo mtu aweza kutoka kwenye kufr kwenda katika iman na 'Ilm, hali kadhalika kinyume chake.”147

147 Majmu’ al-Fatawa, Juz. 27, uk. 45.

Na hapa kuna suala muhimu:

Hailazimu wakati wakuuhukumu mji ambao ni darul-kufr, uwe ni asli au at-tari, kwamba Muislam yeyote aishiye humo ni kafir. Hapana, hiyo ni kauli ya watu wafanyao ghuluw na ni njia katika njia za Khawarij.

Al-Ash'ari (Rahimahullah) ameitaja kauli hii (akainasibisha) na moja ya madh-hab ya Khawarij na kusema, "Azariqah wanasema yeyote mwenye kuishi darul-kufr ni kafir, hana khiyari ila kuondoka."148

Na akasema kuhusiana na Khawarij Bayhasiyyah na 'Awfiyyah kwamba wanasema, "Kiongozi akikufuru, wakaazi nao hukufuru, iwe kwamba watakuwapo au la."149

Haya ni kwa sababu msingi ni kuwa Muislam hubaki na Uislam wake katika kila mji na chini ya kila anga madamu hakufanya kitenguzi katika vitenguzi vya Uislam. Na lililojengwa kwa haqq halivunjwi / kuondolewa kwa mashaka.

Imam ash-Shawkani (Rahimahullah) anasema, "Tambua, kwamba kujishughulisha na mazungumzo ya darul-Islam na darul-kufr yanafaida ndogo (yaani, hukm ya wakaazi wake), kutokana na tuliyotangulia kusema kuhusu darul-harb na kwamba damu na mali ya kafir harbiy (mwenye vita) ni halali kwa kila hali madamu hana mkataba wa amani na Muslimin, na kwamba damu na mali ya Muislam imehifadhika (ni haramu) kutokana na kinga ya Uislam, iwe ni katika darul-harb au usiokuwa huo."150

148 Maqalat al-Islamiyyin, Juz. 1, uk. 88.

149 ibid, Juz. 1, uk. 103

150 As-Sayl al-Jarrar, Juz. 1, uk. 976.

Tahqiq [151] ni kusema:

Hukm ya wakaazi katika darul-kufr at-tari, au tuseme kwamba asl (kanuni ya msingi) yao ni Uislam au kufr, au hukm ya mtu ambaye hali yake haijulikani, hutofautiana kutokana na hali mbalimbali. Yote hayo ni hukm za kifiqhi, zinazorejeshwa katika fatawa za 'ulama.

Kwa sababu hiyo, utakuta kwamba kauli zao zinatofautiana kulingana na hali mbalimbali (tofauti-tofauti) za wakaazi wa miji hii.

**Tunakupatia baadhi ya mifano yake:**

Mfano wa kwanza: Fatwa of Shaykhul-Islam (Rahimahullah) kuhusu watu wa Mardin.

Ulikuwa ni darul-Islam, kisha Tatar wakauchukua, na kutekeleza hukm / sheria za kufr ndani yake. Basi akaulizwa (Rahimahullah) kuhusu mji wa Mardin, kwamba je, ni dar al-harb au dar al-amn; Je, ni wajib kwa Waislam waishio humo kufanya hijrah au la; na ikiwa hijrah ni wajib juu yake, lakini hafanyi hivyo na badala yake anawasaidia maadui wa Muslimin kwa mali yake au kwa dhati (nguvu) yake mwenyewe, je, anafanya dhambi kufanya hivyo?; au Je, mtu mwenye kumtuhumu yeye nifaq na kumlaani anafanya madhambi?

151 Tanbihi ya mhariri: Tahqiq maana yake uhakiki (uthibitisho), yaani, uthibitisho wa ki-'Ilm wa jambo fulani; na kilichokusudiwa hapa ni kwamba baada ya kupitiwa na kuhakikiwa, kwa kulitazama jambo twaweza kusema, au kilichokusudiwa ni kuwa…

Akajibu: Alhamd liLlaah. Damu za Muslimin pamoja na mali zao ni haramu (zimehifadhiwa) iwe ni Mardin au (mji) usiokuwa huo. Na imekatazwa kuwasaidia / kuwaunga mkono wale walio nje ya Shari'ah ya Uislam wawe ni watu wa Mardin au wengineo. Aishiye humo, kama hawezi kusimamisha din yake, basi hijrah ni wajib juu yake, la si hivyo itakuwa inapendeza tu na si wajib.

Kuwasaidia maadui wa Muslimin kwa nafsi zao au mali zao imekatazwa (haramu). Ni lazima wajiepushe na hilo kwa njia yoyote wawezayo, kwa kujiepusha (kujitenga) nao, au kwa kutumia maneno yenye maana nyingi tofauti, au kwa kuwahadaa (kuwadanganya). Kama haya hayawezekani isipokuwa kwa hijrah, basi inakuwa wajib juu yake. Haifai (ni haramu) kuwalaani na kuwatuhumu wao nifaq kwa ujumla. Bali laana na tuhuma za nifaq ni sifa zilizotajwa ndani ya Kitabu na Sunnah, na baadhi ya watu wa Mardin na wasokuwa wao wanaingia katika hizo.

Kuhusiana na kwamba je, ni dar al-harb (vita) au dar al-amn (amani), basi ndani yake unabeba maana zote mbili. Hauko katika hali ya darus-silm ambapo Shari'ah za Uislam zinatekelezwa na wanajeshi wake ni Muslimin, na hauko katika hali ya darul-harb ambapo watu wake ni kuffar. Badala yake, mji huu uko katika aina ya tatu ambapo ndani yake muislam anatekelezewa mambo yake kama anavyostahili na aliye nje ya Shari'ah anapigwa vita atakiwavyo kupigwa.[152]

Tazama alivyowahukumu wakaazi wake, kwamba ni haramu (haifai) kuwalaani au kuwatuhumu wao nifaq kwa ujumla na kwamba wao si kuffar kama watu wa darul-harb, ingawa aliwahukumu wanajeshi kwamba si Muslimin. Yote haya yalihusu watu wa Mardin, ulipokuwa ni dar al-kufr at-tari.

152 Majmu' al-Fatawa, Juz. 28, uk. 240.

Mfano wa pili: Fatwa ya Hamad ibn ‘Atiq (Rahimahullah) kuhusu watu wa al-Ahsa.

Alisema: Yeyote ambaye ameshiriki kutazama kile ambacho 'Ulamaa wakubwa wamekuwa wakikitupia macho ataona kwamba shirk ikitapakaa (ikidhihiri) ndani ya mji, mambo yalokatazwa hufanywa wazi-wazi, na nembo (sha'air) za Din huachwa hazitekelezwi, basi mji unakuwa darul-kufr. Mali za watu wake huchukuliwa kama ngawira na damu yao ni halali kumwagwa. Watu wa mji huu wamekithiri katika yote hayo kwa kumtusi Yeye Allaah na Din Yake na wameweka sheria na kuzitekeleza juu ya watu, sheria ambazo ziko kinyume na Kitabu cha Allaah na na Sunnah za Mtume wake. Na wajua kwamba jambo moja kati ya haya - akipatikana nalo mtu - latosha kumtoa mtu katika Uislam. Hivyo, twasema kuwa wanaweza kuwapo wale ambao hawahukumiwi kufr kwa ndani, miongoni mwa madhaifu (wanyonge) na wenye kudhulumiwa.

Lakini lililo wazi - wa alhamd liLlaah - jambo linaeleweka (liko wazi). Yatosha juu yako kitendo cha Mtume (Swllallahu ‘Alayhi wa sallam) kuhusu (mji wa) Makkah, ingawa ndani yake kulikuwa na wanyonge na wenye kudhulumiwa. Hali kadhalika, walichofanya maswahabah wake juu ya wengi wa wale walioritadd katika Uislam, katika kuhalalisha damu yao na mali yao na kuwachukua wao watumwa. Kila mwenye akili timamu na 'Ilm atafahamu kwamba mambo haya waliyoyaangukia watu katika mambo ya kufr na riddah ni mabaya, machafu, na ni makubwa zaidi ya waliyo-yafanya wale.

Hivyo rejesha uoni katika maandiko ya Kitabu, Sunnah, na sirah ya Mtume (Swallallahu ‘Alayhi wa sallam) na maswahabah wake. Utaikuta iko bayana kabisa

ambapo hakuna aikengeukaye isipokuwa huangamia. Tazama yaliyosemwa na Wanachuoni kuhusu hili, na muombe Allaah hidayah ya moyo na akuondolee shubuhah. Sikudhani kwamba hili lingekuja kutoka kwa mtu kama wewe. Usighurike na watu wajinga na wenye shubuhah.[153]

Hivyo tazama alivyyowahukumu kufr (ukafiri) watu wa mji huu kulingana na dhahiri. Na hapo wakati ambapo sifa zake zinasibu hukm hii, katika kutapakaa na kudhihiri kwa kufr, na kuipondokea kwao, na yasiyokuwa hayo. Hakuwahukumu wao hukm hii kwa ajili tu mji wao ni darul-kufr; hivyo zingatia hilo.

Kwa kuhitimisha, ni muhimu kutofautisha baina ya suala la kuuhukumu mji na kuwahukumu wakaazi (wake). Kwa hiyo, hukm ya dar hulingana / huendana na sheria zinazotekelezwa ndani yake, na hukm ya wakaazi ni kwa kutazama hali yao. Wa Allah al-Musta'aan.

Hii inahitimisha jambo la kwanza kuhusu diyar, kwa tawfiq ya Allah.

**Sasa tunaanza mazungumzi kuhusu jambo la pili, nalo ni hijrah.**

Maana ya kishari'ah (ki-istilahi) ya hijrah: Ni kuhama darul-kufr kwenda darul-Islam kwa ajili ya Allah. Pia Hijrah inaweza kukusudiwa kwa ujumla kumaanisha kuuhama mji wa maasi kwenda katika mji wa Ta'ah, au kutoka mji wa bid‘ah kwenda mji wa Sunnah.

153 Ad-Durar as-Saniyyah, Juz. 9, uk. 257.

*Suala la kwanza:*

## Hukm ya hijrah.

Ibn Qasim (Rahimahullah) anasema katika Hashiyah ‘ala al-Usul ath-Thalathah, “Inafahamika kuwa [Hijrah] imezungumziwa katika Kitabu, Sunnah, na ijma’. Mwenye kuiacha yuko katika makemeo ya adhabu. Wanachuoni wengi wamesimulia ijmaa juu ya uwajib wa hijrah kutoka katika miji ya shirk kwenda katika miji ya Kiislam.”

*Suala la pili:* **Hukm ya kuacha hijrah.**

Muislam hakufuru (hawi kafir) kwa kuacha tu hijrah, kutokana na qawl Yake (ta‘ala), “Na wale waliamini lakini hawakuhama, nyinyi hamna wajib wa ulinzi kwao hata kidogo mpaka wahame. Lakini wakiomba msaada kwenu katika Din, basi ni juu yenu kuwasaidia, isipokuwa juu ya watu ambao yapo mapatano baina yenu na wao. Na Allaah anayaona mnayoyatenda.”154

Hivyo, amefungamanisha baina ya sifa ya iman na kuacha hijrah kutoka katika dar al-harb.

Abu Bakr ibnul-‘Arabi (Rahimahullah) anasema, “Qawl yake (ta‘ala), *‘Lakini wakiomba msaada kwenu katika Din, basi ni juu yenu kuwasaidia,’* maana yake wakiwa dar al-harb wakakuombeni muwasaidie kwa nguvu ya kijeshi (au silaha) au mali ili kuwaondoa wao (maadui), basi wasaidieni kwani hilo ni wajib juu yenu, *isipokuwa juu ya watu ambao yapo mapatano baina yenu na wao*. Ikiwa hali kama hii (wanakuombeni msaada kupigana dhidi ya watu ambao mna mapatano nao) basi msipigane nao, mpaka aidha utakapokwisha mkataba(mapatano) nao, au ukivunjika.”155

154 Al-Anfal: 72.

155 Ahkam al-Quran, Juz. 2, uk. 439.

Kadhalika Muislam haruhusiwi kukaa (kuishi) darul-kufr ikiwa hawezi kusimamisha na kudhihirisha din yake, kutokana na qawl Yake (ta‘ala), “Hakika, Malaika watawaambia wale ambao wamewafisha nao wamejidhulumu nafsi zao, ‘Mlikuwa vipi?’ Watasema, ‘Tulikuwa tunaonewa.’ Malaika watawaambia, ‘Kwani ardh ya Allah haikuwa na wasaa wa kuhamia humo?’ Basi hao makaazi yao ni Jahannam, nayo ni marejeo mabaya kabisa.”156

Ibn Kathir (Rahimahullah) anasema, “Ayah tukufu ni pana (ya jumla) kwa kila mwenye kuishi miongoni mwa mushrikin, hawezi kusimamisha din yake, na hali ya kuwa aweza kufanya hijrah. Mtu huyo anajidhulumu mwenyewe na anaanguka katika haram kwa mujib wa ijmaa.”

Kudhihirisha Din siyo tu kuweza kutekeleza swalawat na mfano wake. Kusudio la kudhihirisha Din ni kuonyesha (kudhihirisha) uadui na chuki kwa kuffar na mushrikin, kutokana na qawl Yake (ta‘ala), “Hakika nyinyi mna mfano mzuri kwenu kwa Ibrahim na wale waliokuwa pamoja naye, walipowaambia watu wao: ‘Hakika sisi tumejitenga nanyi na hayo mnayoyaabudu badala ya Allaah. Tunakukataeni; na umekwishadhihiri uadui na chuki baina yetu na nyinyi, mpaka mtakapo mwamini Allaah pekee.’”157

Lakini mtu mwenye kuacha hijrah hali ya kuwa ana asl ya chuki - yaani, chuki anayo na iko [ndani ya nafsi yake] - ila tu haionyeshi - yaani, haidhihirishi - basi yeye ni muovu (ametenda tu dhambi) lakini si kafir.

156 An-Nisa: 97.

157 Al-Mumtahanah: 4.

Shaykh ‘Abdul-Latif (Rahimahullah) aliulizwa kuhusu mtu aliye chini ya utawala wa mushrikin na anaijua tawhid na anaifanyia kazi, lakini hana chuki dhidi yao wala hafanyi hijrah (haondoki/kuhama) kutoka katika miji yao. Akajibu[158],

Swali hili linakuja kutokana na kukosa tafakuri na kushindwa kufahamu maana ya tawhid, na kutoifanyia kazi. Kwa sababu haiingii akilini (haiwezekani) mtu akaijua tawhid na kuifanyia kazi, asiwachukie mushrikin. Yeyote asiyeweza kuwachukia wao, basi hapawezi kusemwa kuwa anaijua tawhid na anaifanyia kazi. Hivyo swali linakanganya (halieleweki). Swali zuri ni ufunguo wa 'Ilm, na nadhani ulichotaka kuuliza ni: Yeyote asiyedhihirisha chuki na hajitengi nao.

Suala la kudhihirisha chuki linatofautiana na suala la kuwa na chuki [moyoni]. Katika suala la kwanza, kuna 'udhr kwa yule aliye dhaifu au anakhofu, kutokana na qawl Yake (ta‘ala), ), “Isipokuwa ukikhofia madhara kutoka kwao.” Suala la pili halina mbadala, kwa sababu linaingia katika kufr bit-taghut; kuna uhusiano wa moja kwa moja baina ya kuwa na chuki moyoni dhidi ya mushrikin na kumpenda Allaah na Mtume wake, ambao uhusiano huo muumin hawezi kuukosa.

Hivyo, mwenye kumuasi (kumkhalifu) Allaah kwa kuacha kudhihirisha chuki, basi amemuasi Allah. Ikiwa asl ya chuki iko moyoni atakuwa na hukm ya watu kama yeye miongoni mwa waovu (waasi). Akiongeza juu ya hilo kuacha hijrah, basi anahusika katika qawl Yake (ta‘ala), “Hakika, Malaika watawaambia wale ambao wamewafisha nao wamejidhulumu nafsi zao...”

158 Ad-Durar as-Saniyyah, Juz. 8, uk. 359.

Hata hivyo, hakufuru kwani Ayah ni ya makemeo na si takfir.

Lakini kuhusu mtu wa  pili ambaye ndani ya moyo wake hana chuki, basi kauli ya muulizaji inamfaa kwa kuwa hawachukii mushrikin. Kwa hiyo hili ni jambo kubwa na ni dhambi kubwa sana. Na ni kheri gani inayobakia panapokosekana chuki dhidi ya mushrikin?! Khofu ya kukosa/kupoteza majumba na mitende siyo 'udhr wa kuacha hijrah.

Anasema  Allaah (ta'ala),

"Enyi waja wangu mlioamini! Kwa hakika ardhi yangu inawasaa. Basi niabuduni Mimi [pekee]."159

Lakini yule ambaye hatafanya hijrah kutoka katika darul-kufr kwa kuwa na mapenzi na urafiki na  makuffar au kwa kuwasaidia wao dhidi ya Muslimin, basi yeye ni kafir kama wao.

Anasema (ta'ala,

"Enyi mlioamini! Msiwafanye baba zenu na ndugu zenu kuwa vipenzi vyenu ikiwa wamestahabu ukafiri kuliko Iman. Na katika nyinyi atakayewafanya hao kuwa ndiyo vipenzi vyake, basi hao ni madhalimu."160

Al-Qurtubi (Rahimahullah) anasema, "Dhahiri ya Ayah hii ni kuwa inaelekezwa kwa waumini wote, na hukm ya kukata mahusiano baina ya waumini na kuffar itabakia kuwapo mpaka siku ya Qiyamah. Limesimulia kundi [la Wanachuoni] kuhusu Ayah hii kwamba iliteremshwa kushajiisha hijrah na kuhama miji ya kufr. Hapa, mazungumzo yameelekezwa kwa waumini walokuwa Makkah na miji mingine ya Kiarabu, ikiwaambia kuwa wasifanye urafiki na baba zao na ndugu zao, wasije wakafungamana na wakaazi wa miji ya kufr."

159 Al-'Ankabut: 56.

160 At-Tawbah: 23.

Ibn Hazm (Rahimahullah) anasema, “Basi kulingana na hayo, ni sahihi kusema kuwa mwenye kuamua kuishi darul-kufr wal-harb kwa khiyari yake na akashiriki katika vita dhidi ya Muslimin walio karibu naye, anaritadd kutokana na kitendo hicho. Hukm zote za murtadd zinatekelezwa juu yake, ikiwa ni pamoja na ulazima wa kumuua yeye inapopatikana nguvu, ruhusa mali yake kuchukuliwa, ndoa yake kubatilika, na yasiyokuwa haya, kwani Mtume (Swallallahu ‘Alayhi wa sallam) hakujitenga na Muislam.”161

Na ibn Taymiyyah (Rhimahullah) anasema, akisherehesha kauli ya ‘Abdullah ibn ‘Umar (Radhiyallahu ‘Anhuma), “Yeyote mwenye kujiimarisha katika miji yao, akasherehekea Nawruz (sikukuu ya mwaka mpya ya Wafursi (Majusi)) na sherehe zao, na akajishabihisha/kujifananisha nao mpaka akafa, (basi) atafufuliwa pamoja nao,” Hii inamaanisha kuwa alimzingatia yeye kuwa ni kafir kutokana na kushirikiana nao katika mambo yote haya, au aliona kuwa vitendo hivi ni katika madhambi makubwa yanayosababisha kuingia Motoni. Ingawa la mwanzo ndilo lililowazi kutokana na maneno yake, kushiriki katika baadhi ya hayo ni dhambi.[162]

*Suala la tatu:*

Hali mbalimbali za wakaazi wa darul-kufr.

Ibn Hazm (Rahimahullah) anasema, Lakini yeyote aliekimbilia katika miji yenye harb kutokana na dhulmah / mateso aliyoyaogopea na hakupigana dhidi ya Muslimin, wala kuwasaidia kuffar dhidi yao, na hakupata yeyote katika Muslimin wa kumhifadhi na -

161 Al-Muhalla, Juz. 6, uk. 47.

162 Iqtida as-Sirat al-Mustaqim, Juz. 1, uk. 515.

kumnusuru, basi katika hali hii hakuna neno juu yake kwa sababu amelazimishwa na kukirihishwa. Huko nyuma tulisema kuwa az-Zuhri, Muhammad ibn Muslim ibn Shihab, alikusudia kuondoka kwenda katika miji ya Warumi kama angefariki Hisham ibn ‘Abdil-Malik; kwa sababu Walid ibn Yazid aliapa kuimwaga damu yake endapo angemkamata yeye, na angekuwa wali (kiongozi) baada ya Hisham. Kwa hiyo, yeyote ambaye hali yake yafanana na hii, basi anapewa 'udhr (anasamehewa).

Hali kadhalika Muislam aishiye miji ya Hindi, Sindh, China, Uturuki, Sudan, na miji ya Warumi. Hivyo kama hawezi kuondoka humo kutokana na mzigo alionao (wategemezi), au hana mali, au udhaifu wa mwili, au amezuiliwa njia ya kutokea, basi anapewa 'udhr. Kwa hakika akiwapiga vita Muslimin kwa kuwasaidia kuffar kwa msaada wowote au maandishi, basi ni Kafir.

Na ikiwa anaishi tu humo kwa ajili ya mambo ya kidunia kama vile dhimmi kwao wao na anaweza kuwafikia Waislam na mji wao, basi hayuko mbali na kufr, na hatuoni 'udhr kwake yeye. *Nas'al Allaah al'Afiyah.*

Ni tofauti na mtu anayeishi chini ya utawala (mamlaka) ya watu wa kufr miongoni mwa Ghulaat na mfano wao, kwa sababu katika mji wa Misr, Qayrawan, na mingine isiyokuwa hiyo, humo Uislam umedhihiri na uko juu. Watawala (viongozi) nao wako kama hivyo, hawaonyeshi bara‘ah dhidi ya Uislam, bali wanadai kuwa sehemu yake, ingawa kiuhalisia viongozi wao ni kuffar.

Lakini yeyote anayeishi katika mji wa Qaramitah, yeye ni kafir bila shaka yoyote, kwani hutangaza kufr zao na kuuacha kwao Uislam, *wa na'uwdhu bi ALlaah min dhaalika!*

Kwa mtu anayeishi katika mji ambao ndani yake matamanio yanayopelekea katika kufr yako wazi, yeye si kafir, kwani ndani yake jina la Uislam linadhihiri katika kila njia; kuanzia tawhid, kukubali ujumbe wa Muhammad (Swallallahu ‘Alayhi wa sallam), bara'ah dhidi ya kila dini na mfumo wa maisha ulio kinyume na Uislam, kusimamisha swalah, Swawm ya Ramadhan, na kila Shari'ah na kanuni zilizomo katika Uislam na Iman. Wa Alhamd liLlaah Rabb al-'Aalamiyn.[163]

Swalah za Allaah zimwendee Mtume Muhammad, familia yake, na maswahabah zake wote.

163 Al-Muhalla, Juz. 12, uk. 125.